Бөтә илдәрҙең пролетарийҙары, берләшегеҙ!

# ЙӘШЛЕК

1923 йылдан башлап сыға

ВЛКСМ-дың Башҡортостан Өлкә Комитеты органы

Кесаҙна 19 АПРЕЛЬ 1990 йыл. № 47 (7553).

Хаҡы 3 тин.

## ИНФОРМАЦИОН БЕЛДЕРЕҮ

1990 йылдың 15 апрелендә ВЛКСМ-дың XXI съезы делегаттары дискуссия үҙәктәрендә һәм делегаттар клубтарында эшләне.

16 апрелдә съездың иртәнге ултырышында «КПСС Үҙәк Комитетына һәм коммунистарға ВЛКСМ-дың XXI съезы Мөрәжәғәте» ҡабул ителде.

Был мәсьәләне тикшереүҙә КПСС Үҙәк Комитеты Политбюроһы ағзаһы, КПСС Үҙәк Комитеты секретары В. А. Медведев, КПСС Үҙәк Комитеты секретары И. Т. Фролов ҡатнашты.

16 апрелдә ВЛКСМ-дың XXI съезының киске ултырышында документтар һәм резолюциялар проекттарын тикшереү дауам итте.

17 апрелдә иртәнге ултырышта делегаттар «ВЛКСМ-дың XXI съезы декларацияһы»н һәм «ВЛКСМ-дың Программа йүнәлештәре»н ҡабул итте.

## Башҡорт АССР-ы ун икенсе саҡырылыш Верховный Советының беренсе сессияһы

16 апрелдә Өфөлә, ижтимағи-политик үҙәк бинаһында, ун көнлөк тәнәфестән һуң Башҡорт АССР-ы ун икенсе саҡырылыш Верховный Советының беренсе сессияһы эшен дауам итә.

17 апрелдә БАССР Верховный Советы Председателе **М. Ғ. Рәхимов** председателлегендә Башҡорт АССР-ының ун икенсе саҡырылыш Верховный Советының беренсе сессияһы эшен дауам итте. Унан бер көн алда кисен даими комиссиялар БАССР Министрҙар Советы составына кандидатураларҙы ҡарағайны. Уларҙы БАССР Верховный Советының пленар ултырышында тикшергәндән һуң асыҡ тауыш биреү юлы менән республика хөкүмәте составы төҙөлдө.

БАССР Министрҙар Советы Председателенең беренсе урынбаҫарҙары итеп **З. Ә. Ғәлин** һәм **А. И. Харлов**, БАССР Министрҙар Советы Председателе урынбаҫарҙары итеп М. Ә. Әюпов, Б. Н. Бычков, М. М. Усманов раҫланды. БАССР Министрҙар Советы Председателе урынбаҫары — республика Дәүләт план комитеты председателе итеп **Р. Ә. Ямалетдинов** раҫланды.

Артабан Башҡорт АССР-ы министрҙары вазифаларына кандидатуралар ҡаралды. Халыҡҡа көнкүреш хеҙмәте күрһәтеү министры итеп **Г. М. Никитин**, эске эштәр министры итеп **Ә. Ғ. Хәсәнов**, торлаҡ-коммуналь хужалыҡ министры итеп **Н. Ғ. Әминев**, һаулыҡ һаҡлау министры итеп **А. Х. Түрйәнов**, культура министры итеп **С. Х. Әминев**, халыҡ мәғарифы министры итеп **Р. Т. Гарданов**, социаль тәьминәт министры итеп **Р. М. Мәһәҙиева**, сауҙа министры итеп **Р. М. Латипов**, финанс министры итеп **М. Ҡ. Нәсибуллин**, юстиция министры итеп **Р. А. Ғибәҙәтов** раҫланды.

Башҡорт АССР-ының дәүләт комитеттары етәкселәре вазифаларына кандидатуралар ҡаралды. БАССР Верховный Советының Төҙөлөш эштәре буйынса дәүләт комитеты председателе итеп **Р. В. Әмиров**, Хеҙмәт һәм социаль мәсьәләләр буйынса дәүләт комитеты председателе итеп **К. Н. Ғәлиуллин**, Хаҡтар буйынса дәүләт комитеты председателе итеп **З. Х. Аҡбашева**, Телевидение һәм радио тапшырыуҙар буйынса дәүләт комитеты председателе итеп **С. Ә. Килдин**, Нәшриәт, полиграфия һәм китап сауҙаһы эштәре буйынса дәүләт комитеты председателе итеп **Ф. Х. Хәмзин**, Дәүләт именлеге комитеты председателе итеп **В. А. Поделякин**, Материаль-техник тәьминәт буйынса дәүләт комитеты председателе итеп **Б. В. Подлесный**, Тәбиғәтте һаҡлау буйынса дәүләт комитеты председателе итеп **В. Т. Сафаров** раҫланды. Физик культура һәм спорт буйынса дәүләт комитеты председателе вазифаһы билдәләнмәгән әле. Тәҡдим ителгән Г. Ә. Әғзәмов кандидатураһы күпселек депутаттарҙың яҡлауын тапманы.

БАССР Министрҙар Советы эштәре управляющийы итеп **А. И. Афанасьев** раҫланды.

Бер төркөм депутат-аграрниктар Верховный Советтың аграр мәсьәләләр һәм аҙыҡ-түлек буйынса комиссияһына республика ресурстарын аҙыҡ-түлек мәсьәләһен һәм ауылдың социаль-экономик мәсьәләләрен хәл итеүгә туплау буйынса байтаҡ кына кисектергеһеҙ практик саралар әҙерләргә ҡушыу үтенесе менән Башҡорт АССР-ы Верховный Советына мөрәжәғәт итте. БАССР Верховный Советы уларҙың мөрәжәғәтен яҡланы.

Башҡорт АССР-ы Верховный Советы **В. В. Зайцевты** һәм **И. Х. Ислановты** республика Халыҡ контроле комитеты председателе урынбаҫарҙары итеп раҫланы. Шулай уҡ БАССР Халыҡ контроле комитеты составы раҫланды.

Сессияла район һәм ҡала халыҡ судтарының халыҡ судьяларын һайлау, район һәм ҡала халыҡ судтары председателдәрен һәм председателдәр урынбаҫарҙарын раҫлау тураһындағы мәсьәлә ҡаралды.

БАССР Верховный Советы Башҡорт АССР-ы Дәүләт арбитражы коллегияһын раҫланы.

Сессияла шулай уҡ БАССР Верховный Советы Президиумы указдары раҫланды.

Аҙаҡтан депутаттар Өфөлә эсәр һыуҙың фенол менән бысраныуы айҡанлы ғәҙәттән тыш экологик хәл тураһындағы мәсьәлә буйынса ҡарар ҡабул итте. Ҡарар тексы баҫылып сығасаҡ.

Ошоноң менән БАССР Верховный Советының беренсе сессияһы эшен тамамланы.

## «Талап итәбеҙ!»

17 апрелдә 1-се һанлы республика интернат-мәктәбенең 400-гә яҡын уҡыусыһы, атап әйткәндә, 9-сы, 10-сы һәм өс 8-се кластары (бөтәһе 13 класс) мәктәп директоры И. И. Вәлиевты үҙ вазифаһынан бушатыуҙы талап итеп, администрацияға ҡаршы тулы ышанмаусанлыҡ белдереп, иртәнге ашты ашауҙан ҡәтғи рәүештә баш тартты. Бына ике ай буйы Халыҡ мәғарифы министерствоһы комиссияһының тикшереүҙәре булып та уның һөҙөмтәләрен йәшерергә тырышыуҙарын, һыуҙың фенол менән ағыуланған саҡта, Өфө халҡы өсөн хәүефле көндәрҙә мәктәп директоры И. И. Вәлиевтың өс айға ял алыуын, уҡытыу буйынса урынбаҫары Ф. К. Заһированың курортҡа китеүен, тәрбиә эштәре буйынса Г. Һ. Бикбаевтың больницаға ятыуын бала күңеле һис тә аңламай. Уҡыусылар, үҙ талаптарын сағылдырған плакаттар күтәреп, ойошҡан рәүештә Совет майҙанына табан юл ала. Халыҡ мәғарифы министры урынбаҫары Р. М. Арыҫлановтың һәм мәктәп директорының интернатҡа үҙҙәре килеп етеүе һөйләшеүҙәрҙе урамдарға сығармай ғына актовый залда үткәреүгә булышлыҡ итә.

**Йыйылышты асып 9-сы «Д» класс уҡыусыһы Света Шәрипова, администрацияға ҡарата беҙҙең ышанысыбыҙ бөттө, уның отставкаға китеүен талап итәм, минең фекергә башҡалар ҙа ҡушылыр, тип белдерҙе. Мәктәп директоры И. И. Вәлиев, үҙенең ялға китергә теләүе фекерле тиклем булғанлығын, һәм, министерство рөхсәт итмәгәс, балаларға уҡырға ҡамасауламау, имтихандарын тыныс ҡына бирҙертеү ниәтендә отпускыны үҙ иҫәбенә алыуын аңлатты. Килеп тыуған ҡыйынлыҡтар тураһында үҙ фекерҙәре менән уртаҡлашты. Р. М. Арыҫланов, комиссия тикшереүе һөҙөмтәһендә мәктәптең финанс эшмәкәрлегендә боҙоу осрағы асыҡланыуын әйтте. Министерствоның коллегияһын саҡырыу өсөн директорҙың эшкә сығыуы кәрәк, тине.**

**Күҙгә-күҙ ҡарап һөйләшеүҙәр ҡыҙыу ғына барҙы. Уҡыусылар үҙ талаптарында ныҡ торҙо. Рус теле һәм әҙәбиәте уҡытыусыһы В. А. Боцьковскийҙың балаларҙы етдиерәк булырға саҡырыуы урынлы ине. Әлеге ваҡиға, тине ул, бөтә донъя телдәрендә лә бер төрлө атап йөрөтөлә — забастовка. Етди эшкә тотонғанһығыҙ, ә маҡсаттарығыҙ көлкөлө — кисәләр үткәреүҙе һорайһығыҙ. Иң элек һеҙҙең программағыҙ булырға тейеш, тине. География уҡытыусыһы З. В Хисмәтуллина Ильяс Иштуғановичты һыу ағыуланған саҡта балаларҙы яҙмыш ҡосағына ташлап китеүҙә ғәйепләне. Уҡытыусылар коллектив йыйылыштарына күптәре саҡырылмауына дәғүә белдерҙе.**

Эйе, интернатта хәҙер байтаҡ уҡытыусылар, тәрбиәселәр эштең асылына төшөнә башланы. Үҙ сиратында улар ҙа администрацияның эшен тикшереүҙе һорап Халыҡ мәғарифы министрына, БАССР Верховный Советы сессияһына мөрәжәғәт иткәндәр. Митинг резолюция ҡабул итте. Тик Р. М. Арыҫланов һәм И. И. Вәлиевтың баҫымы аҫтында уҡыусыларҙың талаптары һорау кимәлендә генә ҡалдырылды. «Директорҙың эшкә сығыуын һорарға; министрҙан администрацияны артабан эштә ҡалдырмау мөмкинселеген һорарға; һ. б...» Министр урынбаҫары: «Һеҙ талап итә алмайһығыҙ, һорай ғына алаһығыҙ», — тип иҫкәртте. Быға тыныс ҡына ултырған уҡыусыларҙың да түҙеме бөттө: «Ни өсөн беҙ гел һорарға тейеш әле? Хәйерселәр генә һорана ул. Беҙ талап итәбеҙ!» тиештеләр.

Бәлки, улар хаҡлылыр ҙа әле...

**Ю. МӘҠСУТОВ.**

**Б. ТИМЕРҒӘЛИЕВ фотолары.**



# ҠАЗА—АЯҠ АҪТЫНДА

«ПРАВДА» ГАЗЕТАҺЫНЫҢ быйылғы 12 ғинуар һанында «Атомный заповедник» тигән ҙур мәҡәлә бар. Унда 1957 йылдың сентябрендәге Силәбе өлкәһендә атом ҡоралы етештереүгә бәйле йәшерен заводта ҙур ҡорбандар килтергән тетрәткес авария хаҡында һүҙ бара. Ул һәләкәт һөҙөмтәһендә атмосфераға бик ҙур миҡдарҙа радиоактив ҡалдыҡтар тарала. СССР Верховный Советының экология буйынса комитеты председателенең урынбаҫары, член-корреспондент А. В. Яблоковтың билдәләүе буйынса Силәбеләге Ҡыштым аварияһы үҙенең масштабтары менән Чернобыль ҡазаһынан кәм булмаған. Радиоактив матдәләр болото тирә-яҡтағы Силәбе өлкәһендәге тиҫтәләрсә башҡорт ауылдарын ҡаплап ҡына ҡалмай, төньяҡ һәм көнсығыш Башҡортостан өҫтөнә лә тарала. Меңләгән Силәбе башҡорттарын тыуған нигеҙҙәренән бер әйберҙе лә алдыртмайынса, һалдат кейемдәрен кейҙертеп, ситкә оҙаталар, өйҙәге мөлкәтте, йорт-ҡаралтыны үртәйҙәр, бульдозер менән иҙәләр, баҡырышҡан малдарҙы соҡорҙарға юҡ итәләр... Ниндәй фажиғә! Бөтә тирә-йүн күҙ күреме ер, күҙгә күренмәгән үлемесле радиоактив нурҙарға мансылған була. Ситкә күсерелгән халыҡтың байтағы радиация тыуҙырған ауырыуҙарҙан сирләп үлә. Тере ҡалғандарының да һаулығы ҡаҡшаған, яҙмыштары ҡыйратылған булып сыға. Ул ерҙәрҙә әле лә тупраҡта, үләндә, ағастарҙа, хатта күлдәрҙә йөҙгән балыҡтарҙа ла радиация эҙҙәре бөтмәгән. Юҡҡа ғына. һаман да ул төбәк «Атом заповедниғы» тип аталмай бит. Был хаҡта «Правда» яҙа, әммә абруйлы баҫмала унда михнәт сиккән халыҡтың башлыса башҡорт булыуы хаҡында бер һүҙ ҙә юҡ.

Эйе, Силәбе өлкәһендәге ҡаза билдәлелек тыйылған заманда булды, шуға күрә лә ул хаҡта күп халыҡ белмәй ҙә ҡалды. Чернобыль һәләкәтенән һуң ғына, йәмәғәтселек атом энергияһы, радиация менән бәйле һәр бер осраҡҡа айырым талапсанлыҡ менән ҡарай башланы. Миҫал өсөн, бына бер йылдан ашыу инде республика йәмәғәтселеге Башҡортостан атом электростанцияһын төҙөүгә ҡаршы сыға. Яңыраҡ, Өфө ҡалаһының Дим районында бер атом реакторы барлығы асыҡланды.

СТӘРЛЕЛӘРҘЕ был көнгә хәтлем радиация мәсьәләһе бик борсоманы. Сөнки зарарлы матдәләр, ағыулы газдар ҡала һауаһында былай ҙа самаһыҙ күп. Шуға ла Стәрлетамаҡта экология мәсьәләһе ыңғай хәл ителеренә күптәр ышанмай, төңөлөп ҡарай. Өҫтәүенә, ҡалалағы «Экология һәм һаулыҡ» йәмғиәте, яҙыусылар ойошмаһы, ғалимдар былтыр Стәрленең йәнә бер хәүефле «серен» астылар. Ҡаланан алыҫ түгел урында, тейешле документтарҙа «Природа-1» тип аталған ике тәрән скважина бырауланған икән, һәм уларға 1990 йылда ике саҡырым тәрәнлеккә ядро яһауҙарын төшөрөп, ер аҫты шартлауҙарын үткәреү планлаштырылған булып сыҡты. Ана шул ҡеүәтле шартлауҙар һөҙөмтәһендә барлыҡҡа киләсәк ер аҫты ярыҡтарына «Сода» берекмәһенең производство ҡалдыҡтарын, йәғни, дистиллер шыйыҡсаны — тоҙ менән хлорлы кальций иретмәһен юғары баҫым ярҙамында ағыҙасаҡтар.

Тураһын әйткәндә, Шәкетауҙың сода яһауҙан ҡалған ярты өлөшөн ер аҫтына тығасаҡтар. Ә бит тоҙ ҙа, хлорлы кальций ҙа ил өсөн бик кәрәкле химик матдәләр булып тора. Тик уларҙы тейешле кимәлдә эшкәртеү юлын табып, халыҡ хужалығында ҡулланыу өсөн «Сода» берекмәһенең белгестәре бик атылып тормай. Беҙ был мәлгә хәтлем үҙ ҡалдыҡтарын ергә күмеү тик эт менән бесәйгә генә хас тиһәк, был хоҡоҡтан оло заводтар ҙа һис арына алмай икән шул.

Бүтән яҡтарҙың халҡы бындай хәүефле хәбәрҙе ишетеү менән яр һалып урамдарға сығыр ине, тик стәрлеләр был тетрәткес мәғлүмәтте битараф ҡабул итте. Өҫтәүенә, ер аҫтында ядро яһауҙарын шартлатыу Стәрлетамаҡ халҡы өсөн оло яңылыҡ түгел. Әгәр ҙә СССР-ҙа «тыныс маҡсаттарҙа» йәмғеһе 100 ер аҫты ядро яһауы шартлатыуы үткәрелһә, шуларҙың етеһе Башҡортостанда, башлыса Стәрлетамаҡтың тирә-яғында булған. Уларҙың бишеһе нефтселәрҙең намыҫында — ядро шартлауҙары нигеҙендә нефть сығарыуҙың кимәлен күтәрергә уйлағайны «Башнефть» әһелдәре. Ләкин уларҙың был шикле тәжрибәһе өмөтлө булып сыҡманы. Ун дүрт йыл әүәл, йорттарҙы дер тетрәтеп, Стәрлетамаҡ янында ике ҡеүәтле ер аҫты ядро шартлауы гөрһөлдәне.

Шул шартлауҙар һөҙөмтәһендә барлыҡҡа килгән ер аҫты бушлыҡтарына, уларҙы шартлы рәүештә: «Кама—1» һәм «Кама—2» тип йөрөтәләр, «Сода» берекмәһе һәм Салауат ҡалаһы заводтарының шыйыҡ ҡалдыҡтарын ағыҙа башланылар. Мәҫәлән, «Сода» берекмәһе «Кама—2» бушлыҡтарына 20 миллион кубометр дистиллер шыйыҡса ағыҙҙы ла инде. Ләкин тағы ла 10 миллион кубометрҙан һуң «Кама—2» туласаҡ, шуға ла яңы «Природа—1» объекты кәрәк булды. Аҙаҡтан шулай уҡ икешәр скважинанан торған, тимәк икешәр ядро шартлауы талап иткән «Природа—2», «Природа — 3» объекттары ла планда ҡаралған. Ядро шартлауҙарын проектлаусы һәм үткәреүсе Мәскәү белгестәре Н. Приходько һәм В. Клишин «Стерлитамакский рабочий» гәзитәһы аша ла, йәмәғәтселек менән осрашҡанда ла был шартлауҙар халыҡ өсөн бөтөнләй хәүефһеҙ тип күкрәк һуғып ант итәләр. Ант итерһең дә, сөнки һәр бер «объект» өсөн Стәрлетамаҡ ҡалаһынан уларҙың ведомствоһы СССР Министрҙар Советының билдәле 781 ҡарары иҫәбенән 35 миллион һумды һурып торасаҡ. Тимәк, Мәскәү белгестәре күберәк үҙ файҙаһын уйлай.

Ләкин беҙ, аңлы халыҡ, һәр антҡа ышанырға тейешбеҙме һуң? Анттар етерлек булды, ләкин улар беҙҙе Чернобыль һәләкәтенән дә ҡотҡара алманы. Көтөлмәгән авариялар йыл һайын булып тора, онотолоп тора, беҙ генә һабаҡ алмайбыҙ һаман. Иә, кем иҫәпләй хәҙер 1981 йылдағы «Синтетик каучук» заводындағы тоташлай цех шартлауы хаҡында?

Өҫтәүенә, дистиллер шыйыҡсанан, уны Ағиҙелгә ағыҙып та, ер аҫтына ҡойоп та ҡотолоп булмай, ул барыбер, көслө ағыу булып ҡала. Әгәр ҙә ул шыйыҡса өҫтәмә рәүештә радиация нурҙары менән зарарлана икән, уның хәүефе тағы ла арта. Мәҫәлән, Миәкә районының халҡы эсәр һыу зарарлана. «Природа—1» Миәкә районының сигендә шартлатыласаҡ, тимәк халыҡтың шикшөбһәһе тағы ла нығыраҡ артасаҡ. Иә, кем гарантия бирә ала, ағыуланған шыйыҡса эсәр һыу ҡатламдарына һарҡып сыҡмаҫ тип? Был Башҡортостан халҡының һаулығына бик кире тәьҫир итергә мөмкин, сөнки былай ҙа, һәр дүртенсе ауырыу осрағы эсәр һыуҙың сифатына бәйле.

Етмәһә, беҙҙең яҡтарҙа ла ер тетрәй башланы. Былтыр ғына Татарстанда 5—6 балл ҡеүәтле ике ер тетрәү булып үтте.

БАШҠОРТОСТАНДЫҢ өҫтө Нефть һәм химия министерствоһының емерткес эшмәкәрлеге арҡаһында оло сүплеккә әйләндерелде. Хәҙер инде ер аҫтының да сираты килеп етмәме? Ядро шартлауының ваҡыты бер нисә секунд ҡына тәшкил итһә лә уның үлемесле һөҙөмтәләре йөҙҙәрсә йылдарға һуҙыла. Киләсәк быуын алдында беҙ яуаплы лабаһа!

Шуның өсөн дә «ядро уйындары» менән шаяра торған ваҡыт үтте. «Тыныс» атомдың «хәрби» атомдан бер ниндәй ҙә айырмаһы юҡ — шул уҡ үлемесле радиоактив нурҙары. Яңы ер аҫты шартлауҙары Башҡортостан халыҡтарына яңы ҡазалар килтерһенме? Хәҙер халыҡ үҙ яҙмышына үҙе хужа булырға тейеш. Ошо хаҡта һеҙ нисек уйлайһығыҙ, ҡәҙерле яҡташтар? Үҙ фекерҙәрегеҙҙе редакция исеменә яҙырһығыҙ, тип ышанабыҙ.

**Вил ҒҮМӘРОВ,**
**яҙыусы.**

# ЭКОЛОГИК СТАЧКА КОМИТЕТЫ ТУРАҺЫНДА ПОЛОЖЕНИЕ (ӨЛГӨ)

1. Экологик митингыларҙың резолюцияларын үтәү өсөн Өфө ҡалаһында килеп тыуған ғәҙәттән тыш экологик хәл айҡанлы һәм бындай хәлдән сығыу буйынса хеҙмәтсәндәрҙең талаптарын яҡлау маҡсатында предприятиелар, учреждениелар, ойошмаларҙың стачка комитеттары төҙелә.

Профкомдар, СТК-лар, комсомол комитеттары һәм башҡа йәмәғәт ойошмалары талаптар эшләү буйынса эш алып бара

2. Экологик стачка комитеттары хеҙмәт коллективтарының йыйылыштарында (конференцияларында) был коллектив ағзаларының (конференция делегаттарының) остан ике өлөшө булғанда һайлана. Конференцияға делегаттар һайлаған саҡта вәкәләтлек нормаларын профсоюз комитеттары СТК менән бергә билдәләй.

Райком хоҡуҡлы профсоюз комитеттары булған ҙур промышленность предприятиеларында стачка комитеттарын ошо предприятие профкомдары, СТК-һы, башҡа йәмәғәт ойошмаларының берләштерелгән ултырыштарында һайларға мөмкин.

3. Забастовка тураһында ҡарар хеҙмәт коллективы йыйылышында (конференцияһында) асыҡ йәки йәшерен тауыш биреү менән ҡабул ителә һәм әгәр ҙә уның өсөн ошо коллектив ағзаларының (конференция делегаттарының) кәмендә өстән ике өлөшө тауыш бирһә, ул ҡабул ителгән тип иҫәпләнә

Забастовкаға стачка комитеты етәкселек итә.

4. Стачка комитеты забастовка башланыуы тураһында һәм уның күпме ваҡыт буласағы тураһында кәм тигәндә биш көн алда предприятие администрацияһына белдерә.

Забастовка булыуы ихтималлығы тураһында администрация кисекмәҫтән постаҡсалауселарҙы һәм ҡулланыусыларҙы һәм транспорт ойошмаларын, ә шулай уҡ ҡыҙыҡһынған башҡа предприятиеларҙы, ойошмаларҙы һәм учреждениеларҙы иҫкартә.

5. Стачка комитеты үҙ вәкәләтен ғәмәлгә ашырған саҡта предприятие администрацияһы, дәүләт власы органдары һәм идаралыҡтары, шулай уҡ йәмәғәт ойошмалары компетенцияһына ҡағылған ҡарарҙар ҡабул итә алмай

6. Забастовкаға әҙерлек тураһында хат формаһында яҙылған стачком ҡарары йәмәғәт ойошмаларының берләшкән комитетына ебәрелә.

7. Предприятие администрацияһы, профсоюз комитеты, хеҙмәт коллективы һәм стачка комитеты предприятиеның эшкә һәләтлеген, дәүләт һәм йәмәғәт мөлкәтен һаҡлауҙы тәьмин итеү, социалистик законлыҡты һәм йәмәғәт тәртибен һаҡлау буйынса кәрәкле саралар күрергә бурыслы.

8. Әгәр ҙә кешеләрҙең ғүменә һәм һаулығына ҡурҡыныс тыуҙыра икән, оборона өсөн продукция етештереүсе предприятиеларҙа, шулай уҡ ауыр һәм ҡурҡыныслы эҙемтәләр менән бәйләнгән һәм өҙлекһеҙ эшләүсе производстволарҙа забастовкаға юл ҡуйылмай.

9. Экологик забастовкала ҡатнашыусы работниктарға ошо положениеға ярашлы рәүештә дөйөм һәм өҙлекһеҙ хеҙмәт стажы, дәүләт социаль страхованиеһы буйынса тәьмин ителеү, эш урыны (вазифаһы) хоҡуғы һаҡлана.

Забастовкала ҡатнашыу ваҡытында работниктарға эш хаҡы һаҡланмай.

Забастовка яһаусыларға материаль ярҙам күрһәтеү маҡсатында хеҙмәт коллективы ирекле бирелгән аҡсалар иҫәбенә фонд булдырырға хоҡуҡлы.

Бынан тыш, предприятиеларҙың профкомдарында, профсоюз өлкә комитеттарында һәм профсоюздарҙың өлкә советында махсус забастовка фондтары булдырыла.

10. Өс сәғәткә тиклем һуҙылған иҫкәртеү забастовкаһының датаһын йәмәғәт ойошмаларының берләшкән комитеты билдәләй һәм ул предприятиелар, ойошмалар һәм учреждениелар стачка комитеттары иғтибарына еткерелә.

Йәмәғәт ойошмаларының берләшкән комитеты талаптарын үтәү буйынса хөкүмәт комиссияһы саралар күрмәгән осраҡта дөйөм ҡала забастовкаһы иғлан ителә, был хаҡта экологик стачка комитеттарына хәбәр ителә.

Был положение өлгө булып тора, предприятиеларҙың үҙенсәлектәрен һәм хеҙмәт коллективтарының фекерҙәрен иҫәпкә алып, ул өҫтәп эшләнә. Положение стачка комитеты ҡарары менән раҫлана һәм уның председателе ҡул ҡуя.

*М. Ғ. САФАРОВ,*
*комитет председателе.*

# Малдар зыян күрмәһен өсөн

Беҙҙең Мәсетле АПО-һындағы мал сирҙәренә ҡаршы көрәш станцияһының коллективы ҙур түгел. Бөтәһе алты кеше: дүрт ветврач-терапевт, ике ветфельдшер эшләйбеҙ. Ғәмәлдә колхоз-совхоздарҙы хеҙмәтләндерәбеҙ: малдар ауырыһа, ә ветврачтар ниндәй сир икәнен асыҡларға ҡыйынһынһа, диагноз ҡуйырға, уларҙы дауаларға ярҙам итәбеҙ, профилактик прививкалар яһайбыҙ, яңы дауалау алымдарына өйрәтәбеҙ.

Хужалыҡтарҙы ғына түгел, ауыл халҡын да хеҙмәтләндерәбеҙ. Мин үҙем хеҙмәтсәндәрҙең малдарын ҡарайым. Ә уларҙа күбеһенсә рожница (кешеләрҙәге сәсәк һымаҡ) була. Бына шул сирҙән һауыҡтырырға ярҙам итәм.

Бәхеткә күрә, районда малдар араһында йоғошло сир юҡ. Дизентерия булғылай. Быйыл Салауат Юлаев исемендәге колхоздың Айып ауылында малдар күпләп ҡырыла башланы. Унда ветврач-терапевт Мөхәмәт Ғарипов барып, ауырыуҙы еңгәнсе эшләп ҡайтты.

Малдар таҙа һәм көр булһын өсөн һәйбәт аҙыҡ кәрәк. Тик өс йыл рәттән ҡоролоҡ булды, бесән, фураж язға тиклем етмәй. Башҡа райондарҙан, хатта республикабыҙҙан ситтән алып ҡайтырға тура килә. Яҡшы сифатлы аҙыҡҡа өмөт итеп булмай. Шуға ла малдарҙың ауырып китеүенә ғәжәпләнерлек түгел.

**И. ҒӘНИЕВ,**
**АПО-ның производство-техник берекмәһе комсомол ойошмаһы секретары.**

# «Урал» Башҡорт халыҡ үҙәге конференцияһы

Өфөлә «Башҡорт милләтенең социаль-экономик, мәҙәниәт-тел һәм этнодемографик үҫешенең бөгөнгө хәле» тигән темаға фәнни-практик конференция булып үтте. Уны «Урал» Башҡорт халыҡ үҙәге ойоштороҙо. Конференцияла Башҡортостан ҡалалары һәм райондарынан, Силәбе, Курган, Ырымбур өлкәләренән йәмәғәтселек вәкилдәре, милли мәҙәниәт үҙәктәре, йәмғиәттәре, клубтарының етәкселәре, КПСС Өлкә Комитетының ваҡытлы бюро ағзаһы И. Шәйәхмәтов ҡатнашты. Доклад менән БДУ доценты, тарих фәндәре кандидаты М. М. Ҡолшәрипов сығыш яһаны. Ул, башҡорттарҙың үҙ республикаһындағы хәле борсолоу тыуҙыра, тип билдәләне. Социаль-экономик мәсьәләләрҙең хәл ителмәүе һаман да төньяҡ-көнсығыш һәм Урал аръяғында йәшәүсе халыҡты миграцияға этәрә. Шул сәбәпле лә был регионда урта мәктәптәр һаны ҡыҫҡара, башҡорт телле балалар баҡсалары асылмай. Көнбайыш, төньяҡ-көнбайыш райондарҙың төп башҡорт ауылдары мәктәптәрендә татарса уҡытыуға күсеү дауам итә.

**РСФСР, БАССР Верховный Советтарына һәм урындағы Советтарға булып үткән һайлауҙарҙа республиканың төп милләт вәкилдәренән депутаттар бик аҙ һайланды. Мәҫәлән, Өфө ҡала Советында 187 депутаттан 15 кеше генә башҡорт. Бындай нисбәт республика баш ҡалаһы Советында төп милләт проблемалары ғәмәлдә уларҙың ҡатнашлығынан тыш хәл ителәсәк тигәнде аңлата.**

Доклад буйынса фекер алышыуҙарҙа 30-ҙан ашыу кеше сығыш яһаны. Улар араһында философия фәндәре докторы, профессор Д. Вәлиев, филология фәндәре докторы Э. Ишбирҙин, химия фәндәре докторы, профессор Н. Вәлитов, тарих фәндәре кандидаты Н. Бикбулатов, философия фәндәре кандидаттары Ф. Мостафина, А. Семенова, экономика фәндәре кандидаттары Г. Исҡужин, В. Резбаев, психология фәндәре кандидаты доцент В. Сафин, БАССР-ҙың атҡаҙанған уҡытыусыһы З. Мөфтиев, яҙыусылар И. Солтанов, М. Бураҡаева, Т. Ҡарамышева, З. Рафиҡов һәм урындарҙан башҡорт йәмәғәтселеге вәкилдәре һәм башҡалар бар. Сығыш яһаусылар Өфөләге экологик афәт айҡанлы тәрән борсолоу белдерҙе, кисекмәҫтән «Химпром» берекмәһен ябыуҙы, нефтехимия өлкәһенә ҡараған бөтә предприятиеларҙы ҡаты тикшереү аҫтына алыуҙы, БАЭС, Ишҡуған һыу һаҡлағысын, Белорет районы Абҙаҡ ауылы эргәһендәге ядро ҡәберлеге төҙөүҙе, Бөрйән, Белорет, Ишимбай һ. б. райондарҙың урманын ҡырҡыуҙы туҡтатыуҙы талап итә.

**Конференция резолюцияһында республиканың бөтә хеҙмәтсәндәрен Башҡортостанға союздаш республика статусы алыу өсөн хәрәкәткә ҡушылырға саҡырыу бар. Унда шулай уҡ Башҡорт АССР-ында башҡорт теленә дәүләт статусы бирергә кәрәклеге һыҙыҡ өҫтөнә алына.**

# ҺАНДАР ТИРӘҺЕНДӘ УЙЛАНЫУҘАР...

СИЛӘБЕ өлкәһенең Магнитогорск ҡалаһында ике тиҫтә меңдән ашыу башҡорт йәшәй. Уларҙың күбеһе — һуңғы йылдарҙа төрлө сәбәптәр менән Башҡортостандың Урал арьяғы райондарынан сығып киткән йәштәр. Ҡалалағы завод-фабрикаларҙа, төҙөлөштәрҙә эшләйҙәр һәм төрлө уҡыу йорттарында белем алалар. Уларҙың социаль-көнкүреш проблемалары, милли мәҙәниәт, мәғрифәт мәсьәләләре нисек хәл ителә һуң?

«...Башҡортостандың Урал арьяғы төньяҡ-көнсығышынан күсеп килгәндәр хаҡында сыҙамлы, эшкә әрһеҙ, үҙҙәре баҫалҡы, тиҙәр. Шуның өсөн башҡорттар һаны бында йылдам арта...» — тип «Ағиҙел» журналының 1988 йылдың 9-сы һанында Магнитогорск дәүләт педагогия институты доценты, экономика фәндәре кандидаты Шәһит Бикбулатов һәм Башҡортостан мәктәптәренең атҡаҙанған уҡытыусыһы Заман Мефтиев яҙып сыҡты.

Эйе, был эшкә әрһеҙ йәштәр өсөн металлургия комбинаты һәм башҡа предприятиеларҙың дөйөм ятаҡтарынан урын, ә яңы өйләнешкән йәш ғаиләләр өсөн махсус төҙөлгән ейҙәрҙән бер йыл эсендә айырым фатир йәки коммуналь фатирҙан бүлмә бирелә. Был хәл, әлбиттә, хәҙер илебеҙҙә торлаҡ мәсьәләһенең бик ауыр тороуын иҫәпкә алғанда, яңы ғаилә тормошона аяҡ баҫыусылар өсөн һәйбәт күренеш.

Үткән йылдың октябрь айында булып үткән КПСС-тың ҡала комитетының сираттағы пленумы милләт-ара мөнәсәбәттәр мәсьәләһен ҡараны. Пленумда был мөһим проблемалар буйынса төп йүнәлештәр билдәләнде. Ҡалала рус-славян, йәһүд һәм татар милли мәҙәниәт үҙәктәре менән бер рәттән икенсе йыл инде башҡорт үҙәге лә эшләп килә. Үҙәк ҡала етәкселәре һәм халҡы араһында көндән-көн абруй ҡаҙана бара.

Быға тиклем ҡаланың халыҡ мәғарифы бүлеге тарафынан мәктәптәрҙә башҡорт балаларына туған тел дәрестәрен индереү буйынса бер нәмә лә эшләнмәне. Тик Башҡорт үҙәге ағзалары тырышлығы арҡаһында ғына хәҙерге көндә 4 мәктәптә һәм 3 балалар баҡсаһында башҡорт телен өйрәнеү түңәрәктәре эшләй. Ул түңәрәктәрҙе алып барыу өсөн китаптар, төрлө уҡыу әсбаптары, методик ҡулланмалар етешмәй. Был түңәрәктәрҙе алып барыусы М. Кәримова һәм Я. Ишмурзиналарҙың әйтеүенсә, күп кенә балалар туған телдәрен ихласлап өйрәнергә тырышһа ла ҡайһы бер ата-әсә был түңәрәктәргә үҙ балаларын бирергә ашығып бармай. Түңәрәк кенә түгел, хатта милли кластар асырға кәрәк ине. Әммә ата-әсәләрҙең үҙ балаларының киләсәген, үҙ халҡының алдағы көнөн уйламауҙары күңелде ныҡ борсой.

Пионерҙар йортонда икенсе йыл инде Хәмиҙә Барлыбаева етәкселегендә башҡорт телен, тарихын, йырҙарын һәм бейеүҙәрен өйрәнеү буйынса түңәрәк тәүңышлы ғына эшләп килә. Унда йөрөгән балалар тамашасылар алдында концерт менән сығыш яһай.

Магнитогорск дәүләт педагогия институтында бик күп башҡорт студенттары уҡыуын иҫәпкә алып, йәмәғәт һөнәрҙәре факультетында башҡорт бүлеге асырға булыр ине. Был бүлектә студенттар өсөн башҡорт теле, әҙәбиәте, тарихы, культураһы һәм этикаһы буйынса лекциялар уҡыу ҡаралып, ул эшкә ҡалала йәшәүсе башҡорт теле һәм әҙәбиәте уҡытыусыларын, үҙешмәкәр сәнғәт коллективтары етәкселәрен йәлеп итергә мөмкин. Шулай уҡ айырым темалар буйынса лекциялар уҡыу өсөн Өфөнән ғалимдарҙы саҡырырға ла кәрәк.

Үҙәктең Зәйтүнә Иҙрис ҡыҙы Хөсәйенова етәкселегендәге йәш эшселәр менән эшләү секцияһы ай һайын «Таныш булайыҡ» видеодискотекаһы һәм тыуған көндәргә бағышланған кисәләр үткәрә. Йәш эшселәр беҙҙең ҡалала йәшәүсе Наилә һәм Ләйлә Мортазиналар ғаиләләрен шефлыҡҡа алды. Наилә һәм Ләйлә апайҙар — 1937 йылда репрессияға эләккән күренекле хәрби начальник, башҡорт халҡының атаҡлы улы Муса Мортазиндың ҡыҙҙары.

Әлегә финанс яғынан эштәрҙе алып барыуҙа үҙәктең спонсоры — бер туған Фәзыловтарҙың «Әбйәлил» кооперативы ярҙам күрһәтә. Әммә үҙәк тарафынан үткәреләсәк төрлө кисәләрҙән, концерттарҙан һәм лекцияларҙан килгән төшөмдәр, айырым кешеләрҙән һәм хужалыҡтарҙан килгән аҡса өсөн банкта иҫәп асаһы бар.

Магнитогорскиҙың культура һарайҙарында биш милли үҙешмәкәр сәнғәт коллективы эшләп килә. Металлургтарҙың культура һәм техника һарайында 40 йылға яҡын бай тарихлы башҡорт һәм татар халыҡ театры быуындар алмашыныу осорон кисерә. Режиссер, РСФСР-ҙың атҡаҙанған культура работнигы Рафаэль Зиннәт улы Рәхмәтуллин етәкселегендә эшләгән йәштәр үткән йыл Әсғәт Мортазиндың «Сит кеше» исемле бер шаршаулы драмаһын сәхнәләштергәйне, әле Ибраһим Абдуллиндың «Төштәр оҙон булмай» әҫәре өҫтөндә эшләйҙәр.

Төҙөүселәр культура һарайының «Йәшлек» халыҡ йыры һәм бейеүе ансамбленә хәҙерге ваҡытта баянсы талап ителә. Коллективтар өсөн милли музыка ҡоралдары һәм сығыш яһау өсөн костюмдар етешмәй.

Магнитогорск китапханаларынан башҡорт яҙыусыларының русса сыҡҡан китаптарын ғына алып уҡырға була, башҡорт телендәгеләре әлегә бик аҙ. Ҡаланың «Китап йорто» магазинында өсөнсө йыл инде башҡорт һәм татар китаптары бүлеге эшләп килә. Был бүлектә татар телендә төрлө китаптар һәр саҡ һатыуҙа була, ә башҡортса букинистик китаптарҙан башҡа, яңы сыҡҡан әҫәрҙәрҙе күрмәҫһең. Ни өсөн тигәндә, товаровед Н. М. Зиновьева әйтеүенсә, «Башкниготорг» ойошмаһы магазин ебәргән заказдарҙы бик үтәп бармай. Мәҫәлән, магазин тарафынан 1989 йылға башҡортса 48 китапҡа (бөтәһе 1000 дана) заказ ебәрелһә лә, бөгөнгө көнгә бер дана китап та алынмаған. Н. М. Зиновьева, ҡаланың Башҡорт мәҙәниәт-мәғрифәт үҙәге ағзалары менән кәңәшләшеп, 1990 йылға тағы ла башҡортса 56 төрлө китапҡа (бөтәһе 1465 дана) заказ ебәрҙе. Тик был юлы ла 1989 йылғы хәл ҡабатланмаҫ тип әйтеп булмай. «Совет Башҡортостаны» газетаһында һәм «Ағиҙел» журналында баҫылған күрше өлкәләрҙән килгән хаттарҙа урындарҙа башҡортса китап юҡлығына зарланалар, ә бит «Башкниготорг» үҙе сит өлкәләрҙең заказдарын үтәмәй, шул уҡ ваҡытта эргәләге Сибайҙың «Еләм» магазинында башҡорт телендә китаптар һатылмай туҙанланып ята.

Мин ҡыҙыҡ өсөн Башҡортостан һәм Татарстан китап нәшриәттәренең 1990 йылға тематик пландарын ҡарап сыҡтым. Татарстан китап нәшриәте 1990 йылда татар телендә 875 мең дана менән 58 китаптан һәм русса 340 мең даналыҡ 13 китаптан торған художестволы әҙәбиәт сығарасаҡ, ә балалар һәм үҫмерҙәр өсөн русса 250 мең тираж менән 6 китап, ә татарса инде 2 миллион 210 мең дана менән 48 китап сығарырға планлаштырылған.

Хәҙер Башҡортостан китап нәшриәтенең пландарына күҙ һалайыҡ. Художестволы әҙәбиәт бүлеге буйынса русса 850 мең дана менән китап сығарырға планлаштырылһа, башҡортса ни бары 458 мең даналы 35 китап сығарыласаҡ. Балалар һәм үҫмерҙәр әҙәбиәте буйынса башҡортса 355 мең тираж менән 24 китап, русса 375 мең тираж менән 6 китап һәм русса-башҡортса ике телдә бергә 880 мең дана менән 5 тиңлек 4 китап тәҡдим итәсәк. Башҡорт телендә китаптар етешмәгәндә, Башҡортостан китап нәшриәте етәкселеге нишләп халыҡтың тауышына ҡолаҡ һалмай икән? Әлбиттә, Башҡортостан китап нәшриәте хужалыҡ иҫәбендә тип әйтеүселәр булыр. Ләкин Татарстан нәшриәте лә шул уҡ экономика законына буйһона бит. Шулай ҙа, Татарстан китап нәшриәтендәге етәкселәр үҙ халҡы өсөн хеҙмәт итә, республиканың төп халыҡ мәнфәғәттәрен һәр саҡ яҡлай. Башҡорт уҡыусыһы өсөн һүҙлектәр, балалар өсөн төрлө төҫтәге әкиәттәр, фәнни популяр әҙәбиәт, белешмәләр, энциклопедиялар, йәш яҙыусыларҙың китаптары һәм әҙәби мираҫтар ҡайҙа?!

Быйыл Магнит ҡалаһында башҡортса ваҡытлы матбуғаттан бөтәһе 62 дана газета һәм 657 дана журнал таратыла. «Совет Башҡортостаны» газетаһын алдырыусылар — 49 кеше, «Йәшлек»те 10 кеше, ә «Башҡортостан пионеры»н ни бары 3 кеше алдыра. «Ағиҙел» — 191 дана, «Һәнәк» — 54 дана, «Башҡортостан ҡыҙы» — 405 дана һәм «Башҡортостан уҡытыусыһы» — 7 дана таратыла. Был күрһәткестәр бик аҙ, әлбиттә. Ваҡытында Ринат Самарбаев ҡаланың «Магнитогорский рабочий» газетаһында башҡортса баҫмаларға яҙылырға өгөтләп «Почта йәшнигендә — «Ағиҙел» тигән мәҡәлә лә баҫтырып сығарҙы. Тик ниңәлер беҙҙең халыҡ үҙ телендәге ваҡытлы матбуғатҡа ул хәтлем яҙылып бармай. Торғонлоҡ йылдарында милли газета-журналдарға яҙылыуға төрлө кәртәләр ҡуйылыуының, күп йылдар буйы туған телде уҡытмауҙың һөҙөмтәһелер был? Хәҙер бит теләгәнеңде алдырып уҡырға була, әгәр уҡый белһәң, әлбиттә...

Уралда экологик яҡтан иң хәүефле һаналған Магнитогорскиҙың илебеҙ ҡалалары араһында иң беренселәрҙән булып экономик үҙаллылыҡҡа күсеүе — күп милләтле ҡала халҡының социаль-көнкүреш мәсьәләләрен тормошҡа ашырыу өсөн төп шарт. Шул уҡ ваҡытта халҡыбыҙҙың киләсәгенә һәм тыуған телебеҙҙең иртәгәһенә битараф булмау, үҙ мәҙәниәтебеҙҙе үҫтереү — һәр беребеҙҙән, халҡыбыҙҙың һәр кешеһенән тормошта үҙ позицияһы булыуын талап итә.

Был мәҡәләлә төрлө-төрлө һандар килтерелде. Уларҙың күбеһе беҙҙең үҙебеҙҙең милли рухи донъябыҙға мөнәсәбәтебеҙҙең ниндәй икәнлеген күрһәтә. Хәлебеҙ һәр беребеҙҙе уйланырға мәжбүр итергә тейеш.

Л. ЕНИКЕЕВ.

ҺҮРӘТТӘ: Магнитогорск ҡалаһының Башҡорт мәҙәниәт-мәғрифәт үҙәге ултырышы.

АВТОР фотоһы.

Магнитогорск.

## УЧИЛИЩЕ КӘРӘК

Йылайыр музыка мәктәбенең филиалы Юлдыбай мәктәбендә тиҫтә йылдан ашыу ирле-ҡатынлы Нәҙерғоловтар эшләй. Хәҙисә Ғабдулла ҡыҙы Өфө сәнғәт училищеһын тамамлағас та бында килә. Ул фортепиано класын алып бара, ә Рәжәп Хөсәйен улы малайҙарҙы ҡурай уйнарға өйрәтә. Мәктәптә ошо уҡыу йылында Өфө сәнғәт институты эргәһендәге махсус музыка мәктәбен тамамлағандан һуң С. Әбүбәкерова ла эшләй башланы. «Һәр класта 16 бала. Бөтәһе өс класс. Ә теләүселәр тағы ла күп», — тине мәктәп директоры Хәҙисә Ғабдулловна.

— Уҡыуҙарҙы тамамлағас, балалар йә Сибай, йә Магнитогорск педагогия училищеларына уҡырға китә, сөнки Салауат сәнғәт училищеһы беҙгә бик алыҫ. Етмәһә, Салауат музыка-педагогик училищеһы Йылайыр музыка мәктәбенә «куратор» итеп беркетелгән. Һуңғы йылдарҙа улар йылына ике тапҡыр килеп методик ярҙам күрһәтер урынына, ике йылға бер ҙә килмәйҙәр. Уларға ла «юл аҙабы — гүр ғазабы»лыр инде. Онотолған Юлдыбай музыка мәктәбендә һәләтле уҡыусылар аҙ түгел. Уҡытыусы, мәҫәлән, 9-сы класс уҡыусыһы Т. Исмәғилованы музыка училищеһы өсөн әҙерләүен, С. Әбсәләмова, Г. Ҡаҙаҡколова, С. Ихсанова, Г. Зәһитова, Р. Мотталлапова, ҡурайсылар Р. Шәрипов, Х. Моратов, И. Аллабирҙиндарҙың да һәләтле булыуҙарын әйтеп үтте. Тимәк, республикабыҙҙа культура-ағартыу эшенә, сәнғәткә нигеҙ һалына, тигән һүҙ. Тик шуныһы, сәнғәт училищеһын тамамлаусылар кире ауылдарға ҡайтмай икән. Бәлки, был «ауыртыу»ҙы Урал арьяғы райондары өсөн яңы сәнғәт училищеһы асыу ғына «дауалай» алалыр?!

Л. ҠӘЙЕПОВА.

Йылайыр районы.

## «Ағиҙел» осрашыуға саҡыра

«Ағиҙел» журналы редакцияһы уҡыусылар менән бәйләнеште нығытыу маҡсатында төрлө саралар ойоштора. Журнал эсендә был бәйләнеш «Ағиҙел» почтаһы»нда баҫылған хаттар аша сағылһа, туранан-тура бәйләнеш — осрашыуҙар.

Үткән йыл баш ҡалабыҙҙың Нефтселәр культура һарайында, Күмертау, Ишембай ҡалаларында, Дәүләкән районында «Ағиҙел» үҙенең уҡыусылары менән осрашты.

Киләһе осрашыу баш ҡалабыҙҙың Химиктар культура һарайында үтәсәк. Унда танылған яҙыусылар, шағирҙар, сәхнә оҫталары ҡатнашасаҡ. Кисә 20 апрель көнө 20 сәғәттә башлана.

Ә. ҮТӘБАЕВ,
«Ағиҙел» журналы хеҙмәткәре.

«Переработал новый первый (Р. Х. Хабибуллин — ред.). всего ничего, а успел создать опасную напряженность в деликатной сфере межнациональных отношений. Шакиров, считают многие, вбил клин между татарским и башкирским населением республики, организовав массовую «башкиризацию» татарских деревень (следовательно, «насильственную башкиризацию» — ред.) Хабибуллин вбил этот клин еще глубже, заявив печатно, что не видит в республике национальных проблем, а видит лишь амбиции неудовлетворенных интеллигентов. Обком долго противодействовал созданию клуба татарской культуры языка и литературы, лидеры его получили ярлык экстремистов».

(Виктор Радзиевский. «Московские новости» газетаһы, 1990, 4 март).

# «Көсләп башҡортлаштырыу» булдымы?

«Көсләп башҡортлаштырыу». Был һүҙҙең мәғәнәһен асыҡлап китәйек. Әгәр ҙә ул булһа, Башҡортостан шарттарында берәй халыҡҡа, милли төркөмгә башҡорт телен һәм башҡорт халҡының ғөрөф-ғәҙәтен мәктәпкә йәки көндәлек тормошҡа көсләп тағыуҙы аңлатыр ине. Татар интеллигенцияһының айырым вәкилдәре тап ошо мәғәнәлә һүҙ тараталар. Йәнәһе, республикала татар һәм башҡа халыҡтарҙың мәктәптәрен «бөтөрөү» ана шул турала һөйләй. Ләкин, хәҙер асыҡланыуынса, татар мәктәптәре һис тә бөтөрөлмәне, йәки «бөтөрөү» уларҙың бик аҙ өлөшөнә ҡағылды. Башҡорт телен мәктәптәргә предмет рәүешендә индереү — башҡорт телендә уҡытыуға күсереү ҙә, башҡортлаштырыу ҙа түгел, өҫтәүенә, был эш Башҡортостандың көнбайыш һәм төньяҡ-көнбайыш райондарында ғына бойомға ашырылды. Мәғлүмәттәр иһә Башҡортостанда мәктәптәрҙе һәм ауылдарҙы эреләтеү шарттарында татар мәктәптәренең сәскә атыуы тураһында һөйләй. Мәҫәлән, 1939—40 һәм 1967—68 уҡыу йылдарында татар мәктәптәре 1085-тән 1177-гә тиклем, йәғни 92-гә артҡан. Уларҙың сифат яғынан да үҫеүе күренә: мәктәптәрҙең дөйөм һанынан 410-ын урта һәм һигеҙ йыллыҡ мәктәптәр тәшкил итте.

Башҡорт АССР-ы Халыҡ мәғарифы министерствоһы мәғлүмәттәре буйынса 1988 йылдың 13 июненә туған телде өйрәнеү буйынса татар мәктәптәре 804 иҫәпләнә. Мари, мордва, удмурт, сыуаш, украин, немец һәм башҡа милләттәрҙең мәктәптәренә килгәндә, 1939—40 уҡыу йылында улар 388 булған, шуларҙың бер өлөшө 1967—68 уҡыу йылына ҡатнаш мәктәптәр разрядына, башҡа өлөшө рус йәки хатта татар теленә күскән. 1967—68 уҡыу йылы мәғлүмәттәрендә былары иҫәпкә алынмаған.

Милли мәктәптәрҙе рус телендә уҡытыуға күсергәндә, башҡорт мәктәптәре лә бөтөрөлә. Рус телендә уҡытыуға күсереүҙән байтаҡ алда, 1939—40 уҡыу йылында 1256-нан 1967—68 уҡыу йылына 785-кә тиклем, йәғни 471 берәмеккә (татар мәктәптәре менән сағыштырғанда 45,98 процентҡа) кәмегән. Урта һәм һигеҙ йыллыҡ мәктәптәр 26,14 процент ҡына (татарҙарҙа 65,25) тәшкил иткән.

1988 йылдың 13 июненә республикала башҡорт теле предмет булараҡ өйрәнелгән мәктәптәр ни бары 780 булған, улар милли мәктәптәр тип һанала алмай.

Хәҙер шул асыҡ күренә: Башҡортостандың көнбайыш райондарының 150-гә яҡын мәктәбендә башҡорт теле урынына татар теле уҡытыла башлаған. Татар мәктәптәренең һаны 954-кә етә (804+150), ә башҡорт телен өйрәнеүсе мәктәптәр 635 (785—150) ҡала.

Хәҙер эш шуға барып етте, Янауыл, Борай, Балтас райондарында башҡорт телен уҡытыуҙың дауам итеүе ҡайһы берәүҙәрҙең асыуын килтерә. Көнбайыш башҡорттар, ғөмүмән, үҙ балаларын башҡортса уҡытырға хаҡлы түгел һымаҡ килеп сыға.

«Көсләп башҡортлаштырыу» ғәмәлдә булдымы һуң? Әгәр ҙә булған икән, ул ҡайҙа? Был мәсьәләләргә яуап биреү өсөн Совет осорондағы халыҡ переписы мәғлүмәттәренә мөрәжәғәт итәйек.

Билдәле булыуынса, Бөтә Союз масштабында халыҡ иҫәбен алыу 1920, 1926, 1939, 1959, 1970, 1979 һәм 1989 йылдарҙа үткәрелде. 1920 йылда Башҡортостанда 1.186.000 башҡорт, 451.000 татар һәм 1.206.000 рус иҫәпләнгән. Ә 1926 йылғы халыҡ переписында башҡорттар 625 845 кешегә генә ҡалған. Йәғни элекке перепись кимәленән 52,77 процентҡа кәмегән. Татарҙар 461 871 кеше тәшкил иткән (100,63 процент). Рустар 1 064707 кеше булған, йәки элекке кимәлгә ҡарата —88,24 процент.

Был переписта башҡорттарҙың бик нык кәмеүен 1921 йылғы аслыҡта бик күптәрҙең ҡот осҡос һәләк булыуы менән аңлатырға мөмкин. Ихтимал, бында бер өлөш типтәрҙәрҙең татарға күсеүе лә билдәле роль уйнағандыр. Быға өҫтәп тағы ла шуны әйтәйек, мишәрҙәр (136 183 кеше) һәм типтәрҙәр (23298 кеше) айырым этник төркөм итеп теркәлгән.

1939 йылғы халыҡ переписында башҡорттар һаны 671 188 кешегә тиклем, йәғни уның элеккеһе менән сағыштырғанда 107,23 процентҡа, ә татарҙар 737 230 кешегә, йәғни 159,62 процентҡа артҡан. Рустар 1 287 347 кеше тәшкил иткән. Йәғни 1926 йылғы кимәлгә ҡарата 120,35 процентҡа артҡан.

Һандар шуны бик асыҡ күрһәтә: тәүҙә ауыл хужалығын коллективлаштырыу йылдарында, ә һуңынан 1937—1938 йылдарҙағы репрессия йылдары башҡорттар өсөн ысын-ысыны менән милли бәлә-ҡаза йылдары булды. Перепись араһындағы 13 йылда башҡорттарҙың тәбиғи үҫеше ни бары 7 процент тәшкил итте. Ә татарҙарҙа был һан 59, 62, рустарҙа 20, 35 процент булды. Башҡорттар ғына репрессияға дусар ителә тигән ялған ҡараш тотош башҡорт ауылдарын ҡайһы бер саҡта татар тип яҙылырға мәжбүр итте. Тарих фәндәре кандидаттары Ибраһим Гулин һәм Зариф Сираев һүҙҙәренә ҡарағанда, бер үк ғаиләлә Башҡортостанда ҡалғандары — татар тип, Башҡортостандан ситтә булғандары башҡорт булып яҙылған. Үкенескә ҡаршы, был иптәштәр хәҙер мәрхүмдәр. Билдәле сәбәптәр буйынса улар был хаҡта яҙып ҡалдыра алманы. Был хаҡта, ихтимал, күпте күргән, күпте кисергән ҡарттар хәтерләйҙәрҙер. Ләкин улар, ҡурҡыу һаман бөтмәгәнлектән, өнһөҙ ҡалалар.

Күренеүенсә, 1939 йылдағы халыҡ переписы ваҡытында типтәрҙәр һәм хатта мишәрҙәр башҡорт тип яҙылды, тип раҫлауҙар бөтөнләй нигеҙһеҙ. Был переписта татарҙарҙың 59,62 процентҡа артыуы быны шул хаҡта һөйләй.

1959 йылғы халыҡ переписына, ара 20 йыл булыуына ҡарамаҫтан, башҡорттар ҙа (737711 кеше), татарҙар ҙа (768566 кеше) бик аҙ ғына артыу менән килде. Был, һис һүҙһеҙ, Бөйөк Ватан һуғышында ике халыҡтың да бик күп ҡырылыуы һөҙөмтәһе.

1970 йылғы переписта башҡорттар 892000 кеше иҫәпләнә, йәғни 120,9 процентҡа, татарҙар — 945000, йәғни 122,2, рустар 1546000 кеше, йәғни 109,7 процентҡа артҡан.

1979 йылғы халыҡ переписы мәғлүмәттәре үҙәк, шулай уҡ урындағы матбуғат биттәрендә баҫылманы, сөнки был переписта башҡорттар һаны бик нык кәмелгәйне. Шуға күрә, «аныҡлау» талап ителде. Был республиканың бөтә өс газетаһында иғлан ителде. Ниһайәт, 1980 йылдың 16 февралендә «аныҡланған мәғлүмәттәр» барлыҡҡа килде. Баҡһаң, был переписта башҡорттар 935880 кеше (үҫеш 4,92 процент), татарҙар 940446 (99,51 процент) теркәлгән икән. Рустар иһә туғыҙ йыл эсендә, йәнәһе, бер ниндәй үҫеш бирмәгән. Мәғлүмәттәрҙең ялған булыуы шик тыуҙырмай.

Бында нимә булды һуң? Перепись мәғлүмәттәрен иғтибар менән тикшереү шуны күрһәтә. Ялған мәғлүмәттәр бөтә перепистарҙа ла булған.

1939 йылда 364700 башҡорт (йәғни уларҙың дөйөм һанының 54,3 проценты) үҙ милләтенең телен туған теле итеп, 306500 башҡорт (45,7 процент) татар телен туған теле тип иҫәпләгән. 1979 йылда 619553 башҡорт (66,2 процент) башҡорт телен үҙенең туған теле, 316327 башҡорт (33,8 процент) татар телен туған тел тип таныған. Айырма 11,9 процент. Йәғни башҡорт телен үҙенең туған теле тип таныған башҡорттар шул тиклемгә артҡан, татар телле башҡорттар шул тиклемгә кәмегән. Һәм, ысынлап та, «башҡортлаштырыу» көслә бара һәм ваҡыты менән татарҙар башҡорттар тарафынан тулыһынса «йотолаясаҡ», тигән тәьҫир ҡала.

Ләкин бындай һандар артында нимә йәшерелә һуң?

Ысынбарлыҡты тулыһынса асыу өсөн Башҡортостандың көнсығыш райондары күрһәткестәренә мөрәжәғәт итәйек. Уларҙа башҡорттар үҙҙәренең милли телен туған теле тип таный, ә көнбайышта башҡорттар татар телен туған теле тип атай.

1959 һәм 1970 йылғы халыҡ переписы мәғлүмәттәрен алайыҡ. Ул саҡта көнсығыш райондарынан башҡорттарҙың китеүе бик аҙ ине. Әбйәлил, Баймаҡ, Бөрйән һәм Хәйбулла райондарында 1959 йылда башҡорттарҙың дөйөм һаны 77447 кеше, ә 1970 йылда 103511 кеше булған. 11 йылда үҫеш 26 064 кешегә тиң. Бәләбәй, Бүздәк, Йәрмәкәй, Саҡмағош райондарында башҡорттар 1959 йылда 41177 кеше, ә 1970 йылда 6618 кеше булған. Икенсе төрлө әйткәндә, 34569 кешегә кәмегән. Тимәк, башҡорт телен туған теле тип таныған башҡорттар һанының артыуы көнбайыш башҡорттарҙың татар милләтенә күсеүе менән аңлатыла.

Башҡорт йәки татар телен туған теле тип таныған башҡорттар һанын сағыштырып, башҡорт халҡының юғарыла күрһәтелгән өлөшөнөң күпмегә артҡанын йәки кәмегәнен билдәләргә мөмкин. Мәҫәлән, башҡорттар 1939 йылдан 1979 йылға тиклем 264680 кешегә артҡан. Дөйөм үҫеш 139,42 процент. Үҙенең милли телен туған тел тип таныған башҡорттар 254853 кешегә артҡан һәм 169,88 процент үҫеш биргән. Шул уҡ ваҡытта татар телен туған тел тип таныған башҡорттар 9827 кешегә генә артҡан. Йәғни үҫеш 103,21 процент ҡына булған. Шулай итеп, көнбайыш башҡорттар үҙ үҫешенең 66,67 процентын (169,88—103,21) татарҙар файҙаһына биргән. Был 40 йыл эсендә 204344 кешегә тиң. Әгәр ҙә быға 1926 һәм 1939 йылдарҙағы перепись ваҡытында башҡорттарҙың татар булып яҙылыуын өҫтәһәк, бер перепистан икенсеһенә тиклем үҫеште иҫәпләмәгәндә лә, татарҙар шундайҙар иҫәбенә 400 мең кешегә күберәккә артҡан.

«Көсләп башҡортлаштырыу» тураһында ҡысҡырыусылар өсөн Һамар губернаһының Өфө, Бөгөлмә һәм Минзәлә өйәҙҙәре башҡорттарының мәғлүмәттәрен килтерәйек. Брокгауз һәм Ефрон энциклопедик һүҙлеге буйынса Минзәлә өйәҙендә 1880—1885 йылдарҙа — 116 330, Бөгөлмә өйәҙендә (Быҙаулыҡ волосынан тыш) 80500, бөтәһе 196830 башҡорт йәшәгән. 1897 йылғы беренсе халыҡ переписы ваҡытына, йәғни 10—15 йылдан һуң, Минзәлә өйәҙендә — 123058, ә Бөгөлмә өйәҙендә 57242, бөтәһе 180300 башҡорт теркәлгән. Йәғни түңәрәкләп иҫәпләгәндә, был өйәҙҙәрҙә 200 меңгә яҡын башҡорт йәшәгән. Улар тотош бер быуат эсендә үҫеш биреп, 400 мең кеше була алыр ине. Бында перепистан переписҡа тиклем татар булып күскән башҡорттарҙы иҫәпкә алмағандар. Хәҙерге ваҡытта Татар АССР-ы территорияһында (1970 йыл) ни бары 2888 башҡорт теркәлгән. Минең ҡарашымса, улар үрҙә әйтелгән өйәҙҙәрҙең башҡорттары түгел, ә бында күрше республикаларҙан, өлкәләрҙән эшкә килеүселәр.

Төрлө осорҙа татар булып күскән башҡорттарҙың һанын бергә ҡушһаҡ, беҙ 800 мең кеше иҫәпләйәсәкбеҙ. Бында шулай уҡ перепистан переписҡа тиклем татар булып күскән башҡорттар һаны инмәй.

Хәҙер Башҡортостанға әйләнеп ҡайтайыҡ. Татар булып күскән көнбайыш башҡорттарҙың тәбиғи үҫешен иҫәпләгәндә, 1979 йылда республикала башҡорттар 1335880 (935880+400000) иҫәпләнер ине, ә татарҙар 540446 кеше (940446—400000) кеше тәшкил итер ине. Йәғни, башҡорттарҙан өс тапҡырға кәм булыр ине. Ғәмәлдә иһә, башҡорттар 1979 йылда 1920 кимәленең 78,91 процентын ғына тәшкил итте, ә татарҙар 20489 процентҡа, йәғни башҡорттарға ҡарағанда 2,5 процентҡа артҡан.

Бөтә Союз масштабында башҡорттар һаны тураһында мәғлүмәттәр тағы ла ғәжәберәк. Әгәр ҙә Башҡортостан буйынса 1335880 башҡортҡа (1979 йыл переписы) Татарстан территорияһында татар булып күскән кәмендә 400000 башҡортто һәм республиканан ситтә йәшәүсе башҡорттарҙы (435120 кеше) ҡушһаҡ, башҡорттарҙың дөйөм һаны 2171000 кеше булыр ине (1335880+400000+435120). Әгәр шулай булғанда, башҡорттар Советтар Союзы милләттәре араһында һан буйынса 13-сө урынды бирләр ине. Ғәмәлдә улар 20-се урынға ҡыҫырыҡланған булып сыҡты.

Бында көнбайыш башҡорттар (татар телле) һәм көнсығыш башҡорттар (башҡорт телле) нисбәте тураһында мәғлүмәттәрҙе килтереү урынлы булыр. Әгәр ҙә Өфө, Бәрә, Бәләбәй кантондарында 1926 йылғы халыҡ переписы буйынса башҡорттар 362265 кеше иҫәпләнһә, 1970 йыл переписы ваҡытында был кантондар переписына ингән райондарҙа ни бары 336 724 кеше ҡалған була. Тимәк, ике перепись араһындағы 44 йыл эсендә көнбайыш башҡорттар үҫеш биреү генә түгел, бәлки 25541 кешегә кәмегән.

Килтерелгән мәғлүмәттәр тағы ла шуны күрһәтә: 1926 йылғы халыҡ переписы мәғлүмәттәре буйынса татар телен туған теле тип таныған башҡорттар 46,2 процент, ә башҡорт телен туған теле тип таныған башҡорттар 53,8 процент тәшкил иткән. Көнбайыш райондарҙа башҡорттарҙың 25,96 проценты башҡорт телен туған теле тип таныған. Килтерелгән мәғлүмәттәрҙән күренеүенсә, Башҡортостанда «көсләп башҡортлаштырыу» политикаһы үткәрелә һәм ул дауам итә, тигән һүҙҙең булыуы ла мөмкин түгел. Киреһенсә, хәҙер көнбайыш райондарҙағы башҡорт халҡының хәле ҙур борсолоу тыуҙыра. Уларҙың балалары татар телендә уҡытыла, башҡорт телендә газеталар юҡ, республикаға исем биргән халыҡ телендә мәҙәни-ағартыу эше алып барылмай.

Башҡорттар араһында белем кимәленең түбән булыуы тураһында профессор Д. Вәлиев «Совет Башҡортостаны» газетаһында (1988 йыл, 24 декабрь) яҙып сыҡты. Башҡалар ҙа яҙҙылар. Бында шуны ғына өҫтәйем, 1970 йылдар башында башҡорттар Советтар Союзының 40 милләте араһында белем кимәле буйынса 38-се урында тора ине.

Милли мәктәптәрҙе рус телендә уҡытыуға күсереү башҡорт мәктәбен генә түгел, бәлки башҡорттарҙың үҙҙәрен дә һуңғы урынға алып ташланы, сөнки ул башҡорттарҙан кадрҙар әҙерләүгә бик кире йоғонто яһаны.

Башҡорттарға өҫтөнлөк биреләүе тураһында һөйләү бер ниндәй ҡапҡаға һыймай. Республикала милләттәрҙең һәр береһенең ысын хәленә фәнни анализ биреү нигеҙендә мәсьәләне хәл итеү берҙән-бер дөрөҫ юл булыр ине.

И. АГИШЕВ,
ғилми хеҙмәткәр.

Сажиҙә Зәйниева Нуриман районының Иҫке Күл урта мәктәбендә тиҫтә йылдан ашыу башҡорт теле һәм әҙәбиәте дәрестәрен уҡыта. Уның уҡыусылары республика олимпиадаларында призлы урындарға лайыҡ булғаны бар.

ҺҮРӘТТӘ: уҡытыусы С. Зәйниева Иҫке Күл ауылында тыуып үҫкән башҡорт яҙыусыһы Ғ. Хәйриҙең тормошо һәм ижады буйынса кластан тыш уҡыу дәресе үткәрә.

А. БИЛАЛОВ фотоһы.

# Теле барҙың — иле бар

Әсәм теле минеҙә - сәсән теле ...
Униан башҡа минең хал...
Йөрәгендә хаҡы булмаға...
кеше булырға ла хаҡы ...

Рәми Ғари...

## Һүҙҙән эшкә күсергә

Әҙиптәребеҙ, телселәребеҙ, мәҙәниәт кешеләре республикаға исем биреүсе халыҡ теленең аяныслы хәле тураһында газета, журналдарҙа йыш сығыш яһай. Халҡы менән туған теленең киләсәге өсөн янып-көйөп йөрөгән бындай иптәштәргә ысын күңелдән рәхмәт әйтке килә. Ләкин уларға һүҙҙән эшкә күсергә ваҡыт түгелме? Матбуғат биттәрендә, мәҙәниәт һарайҙарында туған телде һаҡларға саҡырып сығыш яһау менән генә эш бөтмәй бит әле. Һеҙҙең ошо тәңгәлдә ыңғай яҡтан телгә алырлыҡ, күҙгә күренерлек берәй эш эшләгәнегеҙ бармы? Мәҫәлән, беҙҙең Белорет яҡтары өсөн ... һирәк ҡунаҡ. Шуға ...

— Йышыраҡ килег... тарға,— тип әйтке к... элекке һымаҡ кәйеф... үҙегеҙҙән кеше көлдөр... түгел, ә мәктәптәрҙә, ... сус уҡыу йорттарында... һында йәнле әңгәмә... иҫтә ҡалырлыҡ сығыш...

Д. Т...

Белорет.

# Теле барҙың – иле бар

ӘСӘМ ТЕЛЕ МИНӘ - СӘСӘН ТЕЛЕ;-
УНАН БАШҠА МИНЕҢ ХАЛҠЫМ ЮҠ:
ЙӨРӘГЕНДӘ ХАЛҠЫ БУЛМАҒАНДЫҢ,
КЕШЕ БУЛЫРҒА ЛА ХАҠЫ ЮҠ!

Рәми ҒАРИПОВ

дың көнсығыш райондары күрһәткестәренә мөрәжәғәт итәйек. Уларҙа башҡорттар үҙҙәренең милли телен туған теле тип таный, ә көнбайышта башҡорттар татар телен туған теле тип атай.

1959 һәм 1970 йылғы халыҡ переписы мәғлүмәттәрен алайыҡ. Ул саҡта көнсығыш районларынан башҡорттарҙың китеүе бик аҙ ине. Әбйәлил, Баймаҡ, Бөрйән һәм Хәйбулла райондарында 1959 йылда башҡорттарҙың дөйөм һаны 77447 кеше, ә 1970 йылда 103511 кеше булған. 11 йылда үҫеш 26 064 кешегә тиң. Бәләбәй, Бүздәк, Иәрмәкәй, Саҡмағош райондарында башҡорттар 1959 йылда 41177 кеше, ә 1970 йылда 6618 кеше булған. Икенсе төрлө әйткәндә, 34569 кешегә кәмегән. Тимәк, башҡорт телен туған теле тип таныған башҡорттар һанының артыуы көнбайыш башҡорттарҙың татар милләтенә күсеүе менән аңлатыла.

Башҡорт йәки татар телен туған теле тип таныған башҡорттар һанын сағыштырып, башҡорт халҡының юғарыла күрһәтелгән өлөшөнөң күпмегә артҡанын йәки кәмегәнен билдәләргә мөмкин. Мәсәлән, башҡорттар 1939 йылдан 1979 йылға тиклем 264680 кешегә артҡан. Дөйөм үҫеш 139,42 процент. Үҙенең милли телен туған тел тип таныған башҡорттар 254853 кешегә артҡан һәм 169,88 процент үҫеш биргән. Шул уҡ ваҡытта татар телен туған тел тип таныған башҡорттар 9827 кешегә генә артҡан. Йәғни үҫеш 103,21 процент ҡына булған. Шулай итеп, көнбайыш башҡорттар үҙ үҫешенең 66,67 процентын (169,88—103,21) татарҙар файҙаһына биргән. Был 40 йыл эсендә 204344 кешегә тиң. Әгәр ҙә быға 1926 һәм 1939 йылдарҙағы перепись ваҡытында башҡорттарҙың татар булып яҙылыуын өҫтәһәк, бер перепистан икенсеһенә тиклем үҫеште иҫәпләмәгәндә лә, татарҙар шундайҙар иҫәбенә 400 мең кешегә күберәккә артҡан.

«Көсләп башҡортлаштырыу» тураһында ҡысҡырыусылар өсөн Һамар губернаһының Өфө, Бөгөлмә һәм Минзәлә өйәҙҙәре башҡорттарының мәғлүмәттәрен килтерәйек. Брокгауз һәм Ефрон энциклопедик һүҙлеге буйынса Минзәлә өйәҙендә 1880 —1885 йылдарҙа — 116 330, Бөгөлмә өйәҙендә (Бығаулыҡ волосынан тыш) 80500, бөтәһе 196830 башҡорт йәшәгән, 1897 йылғы беренсе халыҡ переписы ваҡытына, йәғни 10—15 йылдан һуң, Минзәлә өйәҙендә — 123058, ә Бөгелмә өйәҙендә 57242, бөтәһе 180300 башҡорт теркәлгән. Йәғни түңәрәкләп иҫәпләгәндә, был өйәҙҙәрҙә 200 меңгә яҡын башҡорт йәшәгән. Улар тотош бер быуат эсендә үҫеш биреп, 400 мең кеше була алыр ине. Бында перепистан переписҡа тиклем татар булып күскән башҡорттарҙы иҫәпкә алмағандар. Хәҙерге ваҡытта Татар АССР-ы территорияһында (1970 йыл) ни бары 2888 башҡорт теркәлгән. Минең ҡарашымса, улар үрҙә әйтелгән өйәҙҙәрҙең башҡорттары түгел, ә бында күрше республикаларҙан, өлкәләрҙән эшкә килеүселәр.

Төрлө осорҙа татар булып күскән башҡорттарҙың һанын бергә ҡушһаҡ, беҙ 800 мең кеше иҫәпләйәсәкбеҙ. Бында шулай уҡ перепистан переписҡа тиклем татар булып күскән башҡорттар һаны инмәй.

Хәҙер Башҡортостанға әйләнеп ҡайтайыҡ. Татар булып күскән көнбайыш башҡорттарҙың тәбиғи үҫешен иҫәпләгәндә, 1979 йылда республикала башҡорттар 1335880 (935880+400000) иҫәпләнер ине, ә татарҙар 540446 кеше (940446—400000) кеше тәшкил итер ине. Йәғни, башҡорттарҙан өс тапҡырға кәм булыр ине. Ғәмәлдә иһә, башҡорттар 1979 йылда 1920 кимәленең 78,91 процентын ғына тәшкил итте, ә татарҙар 204,89 процентҡа, йәғни башҡорттарға ҡарағанда 2,5 процентҡа артҡан.

Бөтә Союз масштабында башҡорттар һаны тураһында мәғлүмәттәр тағы ла ғәжәберәк. Әгәр ҙә Башҡортостан буйынса 1335880 башҡортҡа (1979 йыл переписы) Татарстан территорияһында татар булып күскән кәмендә 400000 башҡортто һәм республиканан ситтә йәшәүсе башҡорттарҙы (435120 кеше) ҡушһаҡ, башҡорттарҙың дөйөм һаны 2171000 кеше булыр ине (1335880+400000+435120). Әгәр шулай булғанда, башҡорттар Советтар Союзы милләттәре араһында һан буйынса 13-сө урынды биләр ине. Ғәмәлдә улар 20-се урынға ҡыҫырыҡланған булып сыҡты.

Бында көнбайыш башҡорттар (татар телле) һәм көнсығыш башҡорттар (башҡорт телле) нисбәте тураһында мәғлүмәттәрҙе килтереү урынлы булыр. Әгәр ҙә Өфө, Бөрө, Бәләбәй кантондарында 1926 йылғы халыҡ переписы буйынса башҡорттар 362265 кеше иҫәпләнһә, 1970 йыл переписы ваҡытында был кантондар переписына ингән райондарҙа ни бары 336 724 кеше ҡалған була. Тимәк, ике перепись араһындағы 44 йыл эсендә көнбайыш башҡорттар үҫеш биреү генә түгел, бәлки 25541 кешегә кәмегән.

Килтерелгән мәғлүмәттәр тағы ла шуны күрһәтә: 1926 йылғы халыҡ переписы мәғлүмәттәре буйынса татар телен туған теле тип таныған башҡорттар 46,2 процент, ә башҡорт телен туған теле тип таныған башҡорттар 53,8 процент тәшкил иткән. Көнбайыш райондарҙа башҡорттарҙың 25,96 проценты башҡорт телен туған теле тип таныған. Килтерелгән мәғлүмәттәрҙән күренеүенсә, Башҡортостанда «көсләп башҡортлаштырыу» политикаһы үткәрелә һәм ул дауам итә, тигән һүҙҙең булыуы ла мөмкин түгел. Киреһенсә, хәҙер көнбайыш райондарҙағы башҡорт халҡының хәле ҙур борсолоу тыуҙыра. Уларҙың балалары татар телендә уҡытыла, башҡорт телендә газеталар юҡ, республикаға исем биргән халыҡ телендә культура-ағартыу эше алып барылмай.

Башҡорттар араһында белем кимәленең түбән булыуы тураһында профессор Д. Вәлиев «Совет Башҡортостаны» газетаһында (1988 йыл, 24 декабрь) яҙып сыҡты. Башҡалар ҙа яҙҙылар. Бында шуны ғына өҫтәйем, 1970 йылдар башында башҡорттар Советтар Союзының 40 милләте араһында белем кимәле буйынса 38-се урында тора ине.

Милли мәктәптәрҙе рус теләндә уҡытыуға күсереү башҡорт мәктәбен генә түгел, бәлки башҡорттарҙың үҙҙәрен дә һуңғы урынға алып ташланы, сөнки ул башҡорттарҙан кадрҙар әҙерләүгә бик кире йоғонто яһаны.

Башҡорттарға өҫтөнлөк биреләүе тураһында һөйләү бер ниндәй ҡапҡаға һыймай. Республикала милләттәрҙең һәр береһенең ысын хәленә фәнни анализ биреү нигеҙендә мәсьәләне хәл итеү берҙән-бер дөрөҫ юл булыр ине.

И. АҒИШЕВ,
ғилми хеҙмәткәр.

## Һүҙҙән эшкә күсергә

Әҙиптәребеҙ, телселәребеҙ, мәҙәниәт кешеләре республикаға исем биреүсе халыҡ теленең аяныслы хәле тураһында газета, журналдарҙа йыш сығыш яһай. Халҡы менән туған теленең киләсәге өсөн янып-көйөп йөрөгән бындай иптәштәргә ысын күңелдән рәхмәт әйтке килә. Ләкин уларға һүҙҙән эшкә күсергә ваҡыт түгелме? Матбуғат биттәрендә, мәҙәниәт һарайҙарында туған телде һаҡларға саҡырып сығыш яһау менән генә эш бөтмәй бит әле. Һеҙҙең ошо тәңгәлдә ыңғай яҡтан телгә алырлыҡ, күҙгә күренерлек берәй эш эшләгәнегеҙ бармы? Мәҫәлән, беҙҙең Белорет яҡтары өсөн яҙыусылар — һирәк ҡунаҡ. Шуға күрә уларға:

— Йышыраҡ килегеҙ беҙҙең яҡтарға, — тип әйтке килә. — Тик элекке һымаҡ кәйеф-сафа ҡороп, үҙегеҙҙән кеше көлдөрөп ҡайтырға түгел, ә мәктәптәрҙә, урта һәм махсус уҡыу йорттарында, халыҡ араһында йәнле әңгәмәләр үткәреү, иҫтә ҡалырлыҡ сығыштар яһау өсөн.

Д. ҠОТОЕВ.

Белорет.

# КҮРШЕЛӘРГӘ ЯРҘАМ ИТӘЙЕК

КҮПТӘН түгел Башҡортостан уҡытыусылары, ғалимдары һәм яҙыусылары ҡатнашлығында Ырымбурҙа туған телде өйрәнеүҙең торошо буйынса фәнни-практик конференция булып үтте. Унда Ырымбур һәм Куйбышев өлкәһе уҡытыусылары, халыҡ мәғарифы етәкселәре ҡатнашты һәм мәктәптәрҙә башҡорт телен уҡытыу мәсьәләләрен тикшерҙе. Был һөйләшеү күрше өлкәләрҙә милли тел, милли мәктәп проблемаһының ыңғай һәм етешһеҙ яҡтарын асырға ярҙам итте.

Ырымбур өлкәһе — борон-борондан беҙҙең ата-бабалар йәшәгән төбәк. Мәҫәлән, XX быуат башында башҡорттарҙың 60% — Өфө, 30% — Ырымбур губернаһында, ҡалғандары Куйбышев, Пермь өлкәләрендә йәшәгән. XVIII быуаттан башҡала булараҡ, Ырымбур халҡыбыҙҙың ижтимағи-политик, экономик, мәҙәниәт үҫешенә нык йоғонто яһаған өлкә.

**1917 йылдың 15 ноябрендә Башҡортостан автономия итеп ошо ҡалала иғлан ителгән. Данлыҡлы Каруанһарай ҙа 1836—1842 йылдарҙа башҡорттар тарафынан төҙөлгән һәм килеүселәр өсөн ҡунаҡхана хеҙмәтен үтәргә тейеш булған, шуға ла ул «Башҡорт йорто» тип аталған. Бөйөк Октябрь социалистик революцияһынан һуң В. И. Ленин, Каруанһарай тураһында һүҙ сыҡҡас: «Каруанһарай ошоға тиклем ҡайтарылып бирелмәгәнме ни башҡорттарға? Уны биреүҙе йәһәтләргә кәрәк», — ти («До сих пор Карвансарай не возвращен башкирам? Надо ускорить возвращение». См. «Известия Оренбургской области», 14 февраля 1918 г. № 9.) Ҡыҙғанысҡа ҡаршы, бөйөк юлбашсының теләге тормошҡа ашырылмай ҡала. Шулай ҙа ул егерменсе йылдарҙа башҡорттарҙың аң-белем биреү үҙәгенә әйләнә. Уның бинаһында башҡорт педагогия техникумы асыла, ә Бөйөк Ватан һуғышы йылдарында хәрби училище урынлаша. 1948 йылдан һуң унда төрлө ойошмалар эшләй: әлегә көндә геология идаралығы урынлашҡан, ә мәсетендә — планетарий. Ҡалала ойошторолған һәм актив эшләп ятҡан «Каруанһарай» исемле башҡорт мәҙәниәт үҙәге уны халыҡҡа ҡайтарып биреү буйынса урындағы властар менән һөйләшеүҙәр алып бара. Яҡын киләсәктә Каруанһарай элекке эйәһенә ҡайтарылыр тигән өмөт бар.**

Ҡасандыр педтехникумы һәм башҡорт мәктәптәре менән дан тотҡан Ырымбур өлкәһе хәҙер инде милли мәктәптәрҙе бөтөрөү буйынса билдәле: башҡорт ауылдарында уҡытыу, нигеҙҙә, рус телендә алып барыла. Фәнни-практик конференцияның Ырымбурҙа үткәрелеүе лә ошо хатаны төҙәтеү, күршеләргә ярҙам итеү маҡсатында булды.

Өлкә буйынса үткәрелгән анкета һөҙөмтәләре шуны күрһәтә: халыҡтың 78% туған телдә лә, рус телендә лә уҡытыу яғында. Әлеге көндә Ырымбур өлкәһенең 40, Куйбышев өлкәһенең 9 мәктәбендә башҡорт теле уҡытыла башлаған. Ә бына башҡорттар тупланып йәшәгән 15 мәктәптә туған телде уҡытыу һаман да ойошторолмаған. Ырымбур өлкәһенең Ҡотломбәт, Иҫәнгилде, Дәүләтҡол, Мерәҫ, Һунарсы, Аллабирҙе, Әхмәр, Ишкинин, Ҡотош, Үрге Ильяс, Ҡотос һәм Куйбышев өлкәһенең Ташкүстән, Моратша, Диңгеҙбай, Южный мәктәптәрендә башҡорт теле предмет итеп өйрәнелә. Ауылдарҙа ғына түгел, ҡайһы бер ҡала мәктәптәрендә лә туған тел өйрәнелә. Мәҫәлән, Медногорск ҡалаһының 1, 6, 7, 8, 10, 12-се мәктәптәрендә башҡорт теле факультатив йәки түңәрәк формаһында алып барыла, унда бөтәһе 150 бала йәлеп ителгән. Ҡала күләмендә туған телде өйрәнеүҙе ойоштороу өсөн күп көс һалған уҡытыусы Р. К. Дауытовтың эшмәкәрлеге маҡтауға лайыҡ. Уҡытыусы-энтузиастар 1990—91 уҡыу йылынан 1, 3, 6, 8-се мәктәптәрҙә башҡорт телен һәм әҙәбиәтен предмет булараҡ өйрәнеүҙе планлаштыра. Ә бына Ҙур Сурай, Бәләкәй Сурай, Үрге Назарғол, Имәнғол кеүек башҡорт ауылдарында туған тел бөтөнләй уҡытылмай. Өлкәнең балалар баҡсаларында ла уҡытыу-тәрбиә эше әлегә тик рус телендә генә алып барыла. Тик Аллабирҙелә генә тәрбиә эше башҡортса ойошторолған.

**Ҡайһы бер мәктәптәрҙең башҡорт телен, әҙәбиәтен, сәнғәтен һәм тарихын өйрәнеү буйынса матур традициялары бар. Мәҫәлән, Һунарсы (уҡытыусы Ғ. Ҡаусарова), Иҫәнгилде (В. Ә. Барыева), Пушкин (З. А. Аҡдәүләтова) мәктәптәрендә халыҡ ижадын йыйыу, өйрәнеү менән актив шөғөлләнәләр. Һунарсы мәктәбендә балаларҙың фольклор ансамбле ойошторолған. Өфөнән Әҙһәм Искужин ҡурай уйнарға өйрәтеп киткән, балалар хәҙер үҙ аллы ансамбль ойоштороп ебәргән һәм концерттар менән ауылдарҙа йыл да Ырымбурҙа үткәрелгән фольклор байрамында сығыш яһайҙар. Иҫәнгилде мәктәбендә уҡыусыларҙың ижади эшенә ҙур иғтибар бирелә, төрлө халыҡ йолалары өйрәнелә, дәрес-концерттар күрһәтелә. Уҡытыусыларҙың был тырышлығы эҙһеҙ ҡалмай: балаларҙа, ата-әсәләрҙә башҡорт теленә һәм әҙәбиәтенә, сәнғәтенә ҡараш ыңғай яҡҡа үҙгәрә, өлкә етәкселәренең дә милли мәктәптәргә мөнәсәбәте яҡшыра. Әйткәндәй, күрше өлкәләр Башҡортостан уҡыусыларының да концерттар менән сығышын һағынып көтә.**

Һөйләшеү барышында етди проблемалар ҙа асыҡланды. Мәҫәлән, күп кенә мәктәптәрҙә уҡытыусы кадрҙар етмәй. Ырымбур өлкәһе мәктәптәрендә башҡорт теле уҡытыусыларының тик 28,5% ғына махсус юғары белемле. Уларға беҙ кадрҙар әҙерләүҙә ярҙам итергә әҙер булыуыбыҙҙы белдерҙек, тик абитуриенттар ебәрһендәр. Әлбиттә, бында ла ҡаршылыҡтар бар: күп мәктәптәрҙә башҡорт теле һәм әҙәбиәте тик 8-се класҡа тиклем генә өйрәнелгән (сөнки башҡорт мәктәптәренең күбеһе һигеҙ йыллыҡ). Артабан уҡыусылар күрше ауылға барып белем алыуҙарын рус мәктәбендә дауам итә. Аттестатта туған телдән билдә булмағас, уҡыусы юғары уҡыу йортоноң милли бүлегенә инеүҙән мәхрүм ҡала. Киләһе уҡыу йылынан Ырымбур педагогия училищеһында башҡорт, татар группалары асыу планлаштырыла. Өлкә етәкселәренә Башҡортостан вуздарына кәрәкле уҡытыусыларға алдан заявкалар биреүҙе лә онотorға ярамай. Үкенескә ҡаршы, етәкселәр ҙә, уҡытыусылар ҙа Өфө, Стәрлетамаҡ пединституттарында ниндәй бүлектәр барлығын насар белә. Был йүнәлештә беҙгә ныҡлы бәйләнеш булдырырға кәрәк. Мәктәптәр художестволы әҙәбиәт, методик әсбаптар һәм уҡыу пландары, программалар менән насар тәьмин ителгән. Мәҫәлән, Куйбышев өлкәһе Ташкүстән мәктәбе уҡытыусыһы А. Ф. Хисмәтуллина башҡорт теленә балаларҙы күберәк журналдар, газеталар һәм «Туған Башҡортостан» китабы буйынса ғына өйрәтеүе тураһында зарланып һөйләне. Китапханаларҙа Башҡортостан яҙыусыларының әҫәрҙәре бөтөнләй юҡ. Уҡытыусыларҙың әйтеүенсә, халыҡ араһында башҡорт әҙәбиәтенә ҡыҙыҡһыныу арта бара. Әммә Өфө тарафынан күршеләрҙең заявкалары йылдан-йыл үтәлмәй ҡала. Өлкәләрҙә һәм район үҙәктәрендә әлегә башҡорт теле һәм әҙәбиәте секциялары эшләмәй, методик кабинеттар ҙа етешмәй, телде белгән методистар ҙа юҡ. Конференцияла район-ара методик секция ойошторорға тәҡдим ителде.

**Ырымбур һәм Куйбышев өлкәләрендә матбуғатҡа яҙылыу мәсьәләһе лә тулыһынса хәл ителмәгән. Күптәр, мәҫәлән, «Йәшлек» газетаһының барлығын белмәй, мәктәп уҡыусылары «Пионер» журналын, «Башҡортостан пионеры» газетаһын аҙ алдыра. Әлегәсә Ырымбур өлкәһендә башҡорт телендә сыҡҡан бер генә газета ла юҡ. Өлкә партия комитеты Ҡыуандыҡ, Красногвардейский райондары газетаһын башҡортса сығарыуҙы планлаштыра. Ырымбурҙа тик ял көндәрендә генә милли телдәрҙә (башҡорт, татар, немец) өс сәғәтлек радиотапшырыуҙар ойошторола, уның да етешһеҙлектәре бар — музыкаль биҙәү етмәй, сөнки милли яҙмалар юҡ. Ике өлкә лә Башҡортостан радио һәм телевидение тапшырыуҙарын тыңлау һәм ҡарауҙан мәхрүм. Уҡытыусыларҙың әйтеүенсә, халыҡта, балалар ҙа Башҡортостан тураһында бик аҙ белә. Куйбышев өлкәһе Ташкүстән мәктәбендә эшләүсе уҡытыусы А. Ф. Хисмәтуллина, уҡыусылар Башҡортостанды белмәйҙәр, уны ауылмы, тип һорайҙар, тип ғәжәпләндерҙе. Был йәһәттән, күрәһең, мәктәп етәкселәренә, уҡытыусыларға Башҡортостанға экскурсия, туристик походтар ойоштороуҙы киң файҙаланырға кәрәк. Йыл да Өфө, Стәрлетамаҡ пединститутында, университетта яҙғы каникул осоронда предмет олимпиадалары, «асыҡ ишек»тәр көнө үткәрелә, был мөмкинлекте лә файҙаланыу уҡыусыларға күп нәмә бирер ине.**

Халыҡта туған телгә, милли әҙәбиәткә, сәнғәткә һөйөү тәрбиәләүҙе сәнғәт эшмәкәрҙәре лә үҙҙәренең төп бурысы итеп ҡараһа, йәш быуында милли ғорурлыҡ тойғоһон уятыу һәм үҫтереү күпкә еңелгә тура килер ине. Үкенескә ҡаршы, Башҡортостан артистарының һәм яҙыусыларының пассивлығы күршеләрҙә генә түгел, үҙебеҙҙә лә һиҙелә. Был йәһәттән Татарстан артистарынан үрнәк алырға кәрәк. Мәҫәлән, беҙҙең ҡалала уларҙың гастролдәре өҙлөкһөҙ дауам итә, аҙна һайын бер группа китеүенә йә Ҡазандан, йә Мәскәүҙән икенсеһе килеп тора. Ҡайһы саҡ Башҡортостан филармонияһын яптылармы икән, тип тә уйлап ҡуяһың. Ә Ырымбур, Куйбышев өлкәһенең күп кенә башҡорт ауылдары беҙҙең сәнғәт эшмәкәрҙәрен (йырсы, бейеүсе, рәссам, композитор һ. б.) бөтөнләй күргәне юҡ. Был йәһәттән республиканың Культура министерствоһына ла уйланырға урын бар.

Милли мәсьәләгә бәйле ҙур проблемаларҙы матбуғат биттәрендә һүҙ күрәштереп кенә хәл итеп булмауы һәр кемгә билдәле. Тиҙерәк практик эшкә тотонорға кәрәк. Һәр кем ҡулынан килгәнсә йәш быуындың милли үҙ аңын, милли ғорурлығын уятыуға үҙ өлөшөн индерергә тейеш.

Б. ҒАФАРОВ,
Стәрлетамаҡ пединститутының доценты, Башҡорт АССР-ының атҡаҙанған уҡытыусыһы.

Гонорарын автор республиканан ситтә йәшәгән милләттәштәребеҙгә «Йәшлек» газетаһына яҙҙырыу өсөн бүлән итте.

## Мәҙәниәтлек билдәһеме?

Күпселек етәкселәр йыйылыштарҙа, эфир аша республикаға исем биреүсе халыҡ телендә сығыш яһауҙан тартына. Был мин эшләгән предприятие етәкселәренә лә хас. Уларға туған телдә мөрәжәғәт итһәң, милләте яғынан башҡорт була тороп та, һиңә икенсе телдә яуап ҡайтара. Етмәһә, ундай етәкселәрҙең күбеһе үҙен уҡымышлы, мәҙәниәтле кеше итеп һанай. Ләкин автономиялы республика телендә иркен аралаша белмәү мәҙәниәтлек билдәһеме?

Ф. ХӘКИМОВ.

Өфө.

# Халыҡ дошмандары кемдәр улар?

Ләкин былай оҙаҡ дауам итмәгән. Ҡара эш артабан төндә күпләп башҡарылған. М. Чванов яҙмаһынан:

«Каратедләр үҙ эштәрен үҙҙәре генә атҡарып өлгөрмәгән. Яҙамға уголовниктарҙы йәлеп иткәндәр. Иҫ киткес ҙур һәм шығырым тулы Өфө төрмәһе массовый үлтереүгә ҡулайлаштырылмаған булған, шуға ла ҡала тирәһендәге бихисап соҡорсаҡыр, оҙон-оҙон траншеялар, карьерҙар янында атҡандар. Улай ғына ла түгел, элек надзиратель булып эшләгән, хәҙер пенсиялағы бер ҡарт һөйләүенсә, төрмәне бер ни тиклем иркенәйтер өсөн уголовниктарҙы саҡырып, уларға тимер-томор тоттороп, өмәләр (уның һүҙҙәре) үткәргәндәр. Был турала ул ҡарт маҡтанып һөйләй.

Икенсе бер ҡарт, тикшереүсе (следователь), ул осорҙоң ауырлығына зарланып, үҙенең топ шөғөлөнән һуң, арыуына ҡарамаҫтан, бик үтенеп һорағастар, шундай өмәләрҙә ҡатнашыуы тураһында һөйләй. «Ҡайтырға кәрәк, ә һиңә: өлгөрмәйбеҙ, ярҙам ит инде, унда тағы 17 кеше ҡалды», — тиҙәр. Хәлдән таяһың, өйөңә саҡ-саҡ ҡайтып инәһең. Дөрөҫ, быны өсөн өҫтәмә рәүештә түләнеләр...» («Иного не дано». 414-се бит).

**10—16 октябрь, 1937 йыл.** СССР Яҙыусылар союзының заданиеһы менән Өфөгә А. П. Зорин килгән. Башҡортостан ойошмаһындағы хәл тураһында Ставский, Лахути һәм Аршарунига яҙып биргән докладнойынан:

**«Күҙгә бәрелеп торғаны — Яҙыусылар союзынан «ҡайһы берәүҙәрҙе» ҡыуыу хәжәте тыуғас та, ойошмалағыларҙың ҡаушап ҡалыуы, тыныслыҡтарын юғалтыуы.**

**Хәдисов, Кәлимуллин, Хафизов, Ғөзәйеров, Гредель, Вәлиев, Бикбаев һ. б. иптәштәр менән бер нисә ҡат һөйләшкәнемдән асыҡланыуынса, Башҡортостан ойошмаһында хәлдәр былай тора:**

**I. А. Таһиров, Д. Юлтый, Б. Ишемғолов, Ғ. Дәүләтшин, Ә. Чанышев, Карнай, Недолин, Ямалиев, Амантаев әҙәби фронтты ҡороҡослоҡ маҡсатында файҙаланырға маташыусы халыҡ дошмандары, буржуаз милләтселәр булараҡ Яҙыусылар союзынан сығарылған.**

**Шуларҙың күбеһенә ҡарата (әҙәби ойошманан ҡыуыуҙан тыш) тейешле органдар тарафынан тейешле саралар күрелгән. Башҡортостан нәшриәтенең элекке директоры, шулай уҡ элекке баш редакторы, элекке Өлкә Комитеты, элекке хөкүмәт, элекке ҡала Советы ағзаһы Ишемғолов иптәш дәүләт аҡсаһын урлағаны өсөн уголовный тәртиптә судҡа бирелгән, ошо көндәрҙә совет йәмғәтселеге алдында үҙенең ысын ролендә — шағир булараҡ түгел, бур булараҡ — баҫасаҡ.**

**II. Бер нисә кеше:**

**1. Ш. Шәһәретдинов.**

**2. Фашлачған халыҡ дошманы А. Таһировтан һуң Яҙыусылар союзының председателе булған Т. Йәнәби, ул уҡ Кәлимуллин, партиянан, комсомолдан сығарылғандар, ләкин һаман да союз ағзалары булып йөрөйҙәр. Кәлимуллин «Башҡортостан» редакторлығынан төшөрөлгән, партия Өлкә Комитетының махсус ҡарары менән 22 сентябрҙә (Зорин яңылышҡан, 20 сентябрҙә. — М. Х.) Яҙыусылар союзының председателлегенән алынған, ләкин мин Өфөгә (10 октябрҙә) килгәнсә эшен бер кемгә лә тапшырмағайны һәм һаман да аҡса алып ята ине (председатель булараҡ 800 һум, Әҙәби фонд «уполномоченныйы» булараҡ өҫтәмә 200 һум). Шуға ла В/информаторлыҡ хоҡуғымды киңәйтеп, Кәлимуллингә хәҙер үк мисәт менән эштәрҙе Өлкә Комитетына, Хәдисовҡа тапшырырға һәм Әҙәби фонд аҡсаһын (20000 һумға яҡын) тотонмаҫҡа ҡуштым.**

**3. М. Марат бөтә эштәренән, комсомолдан сығарылған, ләкин информациямдың ошо бүлегенә индерелгән бүтән кешеләр кеүек үк, һаман Яҙыусылар союзы ағзаһы булып йөрөй.**

**4. С. Мифтахов партиянан сығарылған, Башҡорт дәүләт театрының директорлығынан төшөрөлгән. Юғарылағы иптәштәр кеүек үк, Яҙыусылар союзынан сығарылырға тейеш.**

**5. Насыров Имай, прозаик, партиянан сығарылған, «Коммуна» редакторы вазифаһынан бушатылған.**

**6. Ғ. Сәләм, шағир, комсомолец. Мулла улы. Өлкә Комитеттағы Хәдисов иптәш уның Яҙыусылар союзында тороу-тормауы алдағы кешеләрҙеке менән бер сама, ти.**

**Тағы ла бер нисә кеше ошондай уҡ хәлдә, ти.**

**7. Ғ.Ғүмәр, шағир, партия ағзаһы.**

**8. С. Ҡудаш, партия ағзалығына кандидат.**

**9. В. Хәсәнов, партия ағзалығына кандидат.**

**10. С. Кулибаев.**

**Һығымта: партия өлкә комитетында минең алда исемдәре һаналған, партиянан, комсомолдан ҡыуылған, ижтимағи, политик һәм ижади яҡтан яманаттары сыҡҡан тұрыҙҙың мәсьәләһен оҙаҡҡа һуҙмайынса СССР Яҙыусылар союзы идараһының президиумына ҡуйып, союздан сығарырға кәрәктер.**

**III. Башҡортостан Яҙыусылар союзына кандидат итеп алынған, ләкин әлегә Мәскәү тарафынан раҫланмағандар төркөмө.**

**Дәүләтшина Һәҙиә (ҡулға алынған Ғөбәй Дәүләтшиндың ҡатыны), Гәрәев И. И. (комсомолдан сығарылған), Бикбаев Б. Ғ. (ул да элекке комсомолец), Ғ. Әмири, М. Тажи, Х. Кәрим (партия ағзаһы, шағир), Мәҡсудов, Ә. Вәлиев, Ғ. Ғөзәйеров, Мохтаровтарға яңынан ҡайтып, ижтимағи-политик һәм ижади йөҙҙәрен тикшерергә кәрәк. Уларға бәйле материал күп яҡлы һәм бай: әгәр Х. Кәримгә ҡарата, Хәдисов фекеренсә, бер ниндәй ҙә ҡаршы фекер булмаһа һәм Тажи, Мәҡсудов иптәштәр менән бер рәттән союз идараһына тәҡдим ителә алһа, Дәүләтшина, Бикбаев, Тажетдинов (? — М. Х.) кеүектәрҙе тикшерәһе бар. Был, минеңсә, бәхәсһеҙ.**

**IV. СССР Яҙыусылар союзына ағза йәки кандидат итеп алынған, ләкин ижтимағи-политик, ижади йөҙҙәре тикшерелмәгән кешеләр төркөмө.**

**1. Иҙрисов Ғабдулла, мәҫәлән, Союз ағзаһы итеп раҫланған ,ләкин ижади бай түгел, ҡулаҡ улы һәм элекке миллионер кейәүе. Ике йөҙлө кеше, тиҙәр. Һис шикһеҙ, тикшерергә кәрәк, хатабыҙҙы төҙәтергә тура килер, бәлки.**

**2. С. Агиш күптәнге асылы менән контрреволюцион «Үҫеү» ойошмаһына бәйле рәүештә телгә алына.**

**3. М. Хәйҙең хаталары бар. Ҡулаҡ улы. Партия ағзаһы булһа ла, Өлкә Комитеттың культура-ағартыу бүлеге мөдире Хәдисов тарафынан етәкселеккә тәҡдим ителмәй.**

**4. Аҙаҡ килеп, Хәдисов иптәш үҙе. «Башҡортостан яҙыусылар ойошмаһын яҡындан тороп ныҡытырға теләгең бармы?» тип һорағас: «Юҡ. Теләмәйем. Әҙәбиәттән ситләштем һәм уға кире ҡайтасағым юҡ», — тине (Быкин, Таһиров һ. б. халыҡ дошмандары әле ҡуйылмаған саҡта һәр эштең эсендә ҡайнаған, эше буйынса ла, көндәлек тормошонда ла күптәре менән элемтәлә булған).**

**Шулай итеп, Хәдисов йөҙө лә асыҡ түгел (әйткәндәй, ул Өлкә Комитеттың бюроһынан сығарылған). Өлкә Комитеттың яңы секретарын әҙәбиәт хәле менән әле булһа таныштырмаған, ҡайһы бер мәсьәләләргә (Башҡортостан нәшриәте, Ишемғолов делоһы һ. б.) формаль яҡтан килә.**

**Һығымта: информациямда билдәләнгән мәсьәләләрҙе төрлө яҡлап һәм тағы ла тәрәнерәк өйрәнергә, шул иҫәптән айырым яҙыусыларҙың ижадын өйрәнергә, ошо юл менән эште киңәйтергә кәрәк. Кисектермәйенсә, Өфөгә ойоштороу эшен көйләр өсөн, кәм тигәндә лә 3—6 айға абруйлы берәй кешене (партиялы, исемле әҙипте) ебәрергә, яҙыусыларҙың дөйөм йыйылышын үткәрергә, унда СССР-ҙағы һәм Башҡортостандағы әҙәбиәттең хәл-торошо тураһында доклад яһарға, бер нисә ижад мәсьәләһен ғәмәлгә ҡуйырға кәрәк. Башҡортостанда Октябрҙың 20 йыллығына бер ни ҙә бирелмәүен, ә нәшриәттә 1938 йылға план төҙөүҙә ауырлыҡ кисереүҙәрен иҫәпкә алырға кәрәк».**

Күренеүенсә, үҙен «В/информатор» тип атаған А. Зорин Башҡортостан яҙыусыларын берәмләп-бөртөкләп тикшереп сыҡҡан, тик С. Ҡудаштың ғына тормош юлына һәм ижадына ҡағылмаған, тәпсөмәгән, сөнки уға үҙ кеше итеп ҡараған. Был — бер. Икенсенән репрессия ҡуҙын һүрелтмәү генә түгел, бәлки әлегә иректәгеләрҙең ижадын аҡтарыу юлы менән уны тағы ла көсәйтеү — бына ниндәй программа һәм эш ысулы алға һөрөлгән.

Т. Йәнәбиҙән һорау алған саҡта, Салауатовтарҙың «дәлиле» үтмәй башлағас, С. Ҡудаш нәҡ ошо ысулды ҡулланған да инде.

**12 октябрь, 1937 йыл.** М. Тажи «Башҡортостан»да баҫылған «Буржуаз милләтселәр халыҡ шағиры Мәжит Ғафуриҙы «юғалтырға» маташалар» тигән мәҡәләһендә ошо ысулды файҙаланып, ҡулға алынған ҡәләмдәштәренә яңы ғәйеп таҡҡан һәм властарҙың ышаныһын аҡлаған, тимәк, үҙенең хәлен дә ныҡытҡан.

**13 ноябрь, 1937 йыл.** СССР Яҙыусылар союзы идараһы үҙҙәренең уполномоченныйы Ғ. Иҙрисовтан шундай отчет-ғариза алған:

**«Яҙыусылар союзы ғәмәлдә 20 сентябрҙән бирле ябыҡ. Уның элекке председателе һәм Әҙәби фонд уполномоченныйы Кәлимуллин халыҡ дошманы булараҡ фашланған. Элекке составтағы идара таратылған, яңыһы ойошторолмаған. Совет платформаһындағы башҡорт яҙыусыларының төп өлөшө элек тә берләшмәгәйне, әле лә шулай. Был шуның менән аңлатыла: сәнғәт һәм әҙәбиәт өлкәһендә Хәдисов, С. Кулибаев, С. Ҡудаш, Назиров, Шәһәретдинов, Хәбиби, Минһажев кеүек һәрһөгән троцкистар, буржуаз милләтселәр әле булһа эшләп килә.**

**Әгәр Башҡортостан яҙыусылар ойошмаһындағы хәл менән, юғарыла күрһәтелгән дошмандарҙың контрреволюцион эшмәкәрлеге менән танышырға теләһәгеҙ, мине ҡабул итеп тыңлауығыҙҙы йәки «Правда»ға тапшырған материалымды (миндә күсермәһе бар) ҡарап сығыуығыҙҙы һорайым.**

**Башҡортостанда совет әҙәбиәтен юҡҡа сығарыу йүнәлешендә халыҡ дошмандары менән бер төптән эшләгән Зорин тураһында ла, мөмкинлек тыуыу менән, партҡомға материал бирәсәкмен.**

**ИҪКӘРМӘ. Миңә, Яҙыусылар союзы ағзаһына, ярҙам итеүегеҙҙе һорайым: Мәскәүҙә мин 1 ноябрҙән бирле. Аҡсам сығып бөттө. Әле бер тинһеҙмен, торор урыным да юҡ, ә эшем Мәскәүҙән йыраҡ. ... ... йәғни яҡын арала ғына ҡайтып китә алмайым».**

Ғ. Иҙрисовтың яҙғанын Аршарунига тапшырғандар. Ҡудаш—Зорин мәсьәләһендә туңлыҡ күрһәтеүе уның үҙ яҙмышын ҡыл өҫтөнә ҡуйған.

**15 ноябрь — 1 декабрь, 1937 йыл.** СССР Яҙыусылар союзынан Б. Левин Өфөгә икенсе тапҡыр килгән. Ошоноң һөҙөмтәһендә Башҡортостан Яҙыусылар союзын тергеҙеү өсөн И. Гәрәй етәкселегендә ойоштороу комитеты төҙөлгән (Б. Левиндың 1938 йыл 27 ғинуарҙа СССР Яҙыусылар союзына биргән отчетынан).

И. Гәрәй комитеттың һәм үҙенең бурысын былай билдәләгән:

**«Беренсе нәүбәттә яҙыусыларҙы әҙәбиәт өлкәһендәге ҡороҡостарҙан һәм бүтән дошман элементтарҙан таҙартыуға мобилизацияларға, кәбәхәт милләтселәрҙең күпертелгән абруйын тапарға кәрәк»** (1939 йыл 25 апрелдә яҙыусылар конференцияһында һөйләгән докладынан).

Бүтәндәрҙең абруйы С. Ҡудаш менән И. Гәрәйҙең икеһенә лә тынғы бирмәгән.

**26 ноябрь, 1937 йыл.** Башҡортостан Яҙыусылар союзы ойоштороу комитетының ултырышы. Комитет ағзалары Ғ. Ғүмәр, И. Гәрәй, Х. Кәрим, М. Тажи, СССР Яҙыусылар союзы идараһының уполномоченныйҙары Б. Левин һәм Ғ. Иҙрисов (протоколда исемдәре ошо тәртиптә аталған — М. Х.) ҡатнашлығында Ғ. Амантай менән Т. Йәнәби — ағзалыҡтан, Х. Наум кандидатлыҡтан фашланған «халыҡ дошмандары» сифатында сығарылған.

**М. ХӘМИҘУЛЛИНА,**
**филология фәндәре кандидаты.**

(Дауамы. Башы 43—46-сы һандарҙа).

---

• Почтанан

## «Их, Сурай ҡыҙҙары!»

Әлшәй районының Сурай бригада клубында ошондай исем аҫтында кисә булып үтте. Уны тантаналы шарттарҙа Ҡармыш ауыл Советы башҡарма комитеты председателе Фәнилә Ғәлимова асты. Тәүҙә колхоздаең һыҙғанып оҙаҡ йылдар эшләгән Ғәлиә Арыҫлановаға, Миңлеямал Ғәлимоваға, Ғәйнамал Әхмәткирәеваға «Хеҙмәт ветераны» миҙалы менән таныҡлығы тапшырылды.

Бала тәрбиәләү мәсьәләһе кисәлә үҙәк урындарҙың береһен алды. Күп балалы әсәләр Асия Һәүбәнова, Ғәлиә Сәхибгәрәева, Шәмсиә Миңлеғәлиева һәм Зәйнәп Ҡаһармановаларҙ үҙ фекерҙәре менән уртаҡлашты. Уларҙың балалары кешелекле, кеселекле һәм тәртипле булыуҙары менән айырылып тора. Хужабикәләргә сувенирҙар бүләк ителде. Ә Зәйтүнә Муллағәлиеваға II дәрәжә «Әсәлек миҙалы»н көслө ҡул сабыуҙар аҫтында тапшырҙылар.

Ошо уҡ кисәлә урамдарҙы, ишек алдарын төҙөкләндереү һәм өлгәлә тотоу эшенә йомғаҡ яһалды. Комиссия иң уңған хужабикәләрҙе билдәләп үтте. Улар — Разия Муллағилдина, Фәйрүзә Шәмсетдинова һәм Миңлеямал Ғәлимовалар.

Ҡатын-ҡыҙҙар араһында аш-һыу әҙерләү оҫталығына конкурс үткәрелде, концерт күрһәтелде. Киленле-ҡәйнәле Айгөл һәм Ғәйнамал Әхмәткирәевалар еңеү шатлығы кисерҙе. Балалар баҡсаһы хеҙмәткәрҙәре — икенсе, Зәйтүнә Арыҫланова өсөнсө урынға сыҡты. Концертта Биби Кәримованың шиғыр уҡыуы ауылдаштарына айырыуса ныҡ оҡшаны.

**Ф. СӨЛӘЙМӘНОВА,**
**С. ҒӘЛИЕВ,**
йәмәғәт хәбәрселәре.

## Ярҙам йөҙөнән

[illegible] түгел Салауат ҡалаһының «Строитель» культура һарайында хәйриә кисәһе үтте. Ул ҡартлыҡ көнөндә яңғыҙ ҡалған пенсионерҙарға, ата-әсә һөйөүенән мәхрүм булған интернат-мәктәп балаларына һәм инвалидтарға ярҙам күрһәтеү сараларына бағышланғайны.

Башҡорт дәүләт драма театры, «Нефтехимик», «Строитель», «Алмаз» культура һарайҙарының коллективтары, 20-се мәктәптең фольклор ансамбле лә был кәрәкле саранан ситтә ҡалманы. Кисәгә йыйылған халыҡ М. Суфиянованың, Ф. Ниғмәтуллинаның йырлауын һоҡланып ҡабул итте.

«Строитель» культура һарайына килгән халыҡ араһында күңел йылыһы менән уртаҡлашырға, ҡулынан килгәнсе ярҙам күрһәтергә теләгән кешеләр күп ине. Беҙҙең тынғыһыҙ заманда бынан да ҙурыраҡ эш юҡтыр ул. Быны яҡшы аңлаған «Салауатнефтеоргсинтез» производство берекмәһенең минераль ашлама эшләү заводы интернат-мәктәпте ремонтлауға 12 мең һум аҡса күсерҙе. Ошо уҡ заводтың комсомол комитеты Өфө—Ҡазан—Өфө турист маршрутына 30 путевка һатып алып интернат балаларына бирергә булды.

Салауат ҡалаһының социаль тәьминәт бүлеге эргәһендәге ярҙам итеү һәм мәрхәмәтлелек фондына был кисәлә бөтәһе 3591 һум аҡса күсерелде.

**А. МОСТАЕВА.**
Салауат.

Низаметдин Әхмәтов

# Азатлыҡ урамы

Автобиографик эссе

(Дауамы. Башы 43-сө, 44-се һәм 46-сы һандарҙа).

Беҙҙе арбаларға ултырталар һәм баҫыуға алып китәләр, унда беҙгә, балаларға, ат бирәләр һәм эш башлана. Ҡыҙыу ҡояш нурҙары аҫтында ла, һалҡын ямғырҙарҙа ла сағыусы күгәүендәр һәм тешләүсе һуҡыр себендәр болото оҙатыуында беҙ ҡараңғыға тиклем күбә тарттырасаҡбыҙ. Эйәр юҡ, беҙгә ат тиренән тоҙланған сепрәк йөйәләр. Сепрәк аҫтындағы бер ус һалам шунда уҡ ат өҫтөнә ҡойола. Аттар иһә ябыҡ, тәүлек әйләнәһенә эшләүҙән хәлһеҙләнгән, меҫкен хайуандың һәр быуынын тояһың. Атҡа ултыртыр алдынан һәр малайҙы иҫкәртәләр: «Ҡара уны, уҫырма». Быны аттың арҡаһы сейләнә тип иҫәпләйҙәр, ә ғәмәлдә иһә ул ас булыуҙан, тәрбиә етмәүҙән һәм күгәүендәр тешләүенән барлыҡҡа килә. Гәрсә беҙ ысындан да бик йыш еҫ ебәрә инек: сөнки аслыҡтан ни эләкһә шуны ашайбыҙ, шул ризыҡ эсте күптерә, унда һәр ваҡыт нимәлер бығырҙай. Ҡайһы саҡта үҙ-ара килешәбеҙ ҙә бөтәбеҙ бергә ҡасып китәбеҙ. Өлкәндәр өсөн был һәләкәт: эш туҡтап ҡала! Ирҙәр аттарға ултыра ла бөтә юл һәм урманды ҡыҙырып сығалар, беҙҙе бик тиҙ табалар, уратып алалар һәм тоталар. Һәм беҙ йәнә аттар өҫтөндә һелкенәбеҙ, бөткөһөҙ күбә тарттырабыҙ.

Радиоактив ағыуланыу районына эләгеп, беҙҙе икенсе урынға күсергәстәре, атайым тимер юлда эшләй башланы. Уға айына 70 һум аҡса түләнеләр, ә беҙ, балалар, алтау. Тимер юл барағының бер кескәй генә бүлмәһендә, ул хәрбиҙәрсә «казарма» тип атала ине, һигеҙ йән йәшәнек, эргәлә — бер генә башланғыс мәктәп. Унда офицер балалары уҡый. Һәм миңә, рус теле белмәгән килеш, рус мәктәбенә йөрөргә тура килде. Тиҙ, яңыны кейемле, ал йеҙлә ҡыҙҙар һәм малайҙар зур тәнәфестә үҙҙәренең бутербродтарын, кәнфиттәрен һәм алмаларын ала башлай. Мин ул саҡта үҙемдең насар кейемдән, һәр ваҡыт ашағым килеүҙән, русса насар һөйләшеүемдән ояла белмәй инем әле, ләкин үҙемдең бала аҡылым менән шунда уҡ донъяла ғәйәт зур һәм әрнетерлек ғәҙелһеҙлек бар икәнен аңланым. Ул саҡта мин был балаларҙы күрә алмауҙан тыш бүтәнсә һығымта яһай алманым. Был малайҙар менән һәр ваҡыт һуғыштым, ҡыҙҙарҙы мыҫҡылланым. Улар миңә шундай уҡ яуап бирҙе, уҡытыусыға, ата-әсәгә ялыу бирҙеләр, минең атайыма килделәр. Атайым улар алдында уҡ ҡайышҡа тотондо. Ялыу менән килеүселәрҙең ҡото осто һәм туҡмауҙы үҙҙәре киткәнсе ҡалдырып тороуҙы һораны. Атайым ҡайышты шунда уҡ ситкә һалып «торҙо». Ә депутация китеү менән атайым еңел һулыш ала ине. Уйланып ҡайҙалыр ҡарай, һөйәлле ҡулдары менән сәстәремде һыйпай һәм үҙ эштәре менән китә.

Был офицер ҡатындары хакимлыҡ иткән мәктәптә мин еңмеш һәм яуыз малай тип дан алдым. Мине, тәбиғи, иҫәр, тип иҫәпләйҙәр ине. Әлбиттә, насар нәҫел дә бының өсөн ғәйепле ине. Тәүге ярты йылда мин рус телен насар аңланым. Ниндәйҙер шаянлыҡ өсөн уҡытыусы мине һәр тәнәфестә мөйөшкә ҡуя. Бөтә балалар уйнай, күңел аса, ә мин бер үҙем сираттағы дәрес башланғансы мөйөштә торорға тейеш булам. Мин китә алмайым; офицер балалары нығ һаҡлай, мөйөштән китергә маташыуым менән үк, улар уҡытыусылар бүлмәһенә йүгерә. Хәсрәткә ҡалдырғаны шул: мин ғәйебемдең нимә икәнен һәм минән нимә теләүҙәрен аңламай инем. Сираттағы дәрес бөтөү менән үк, уҡытыусы мине мөйөшкә ҡуя һәм һәр ваҡыт ҡаты итеп былай ти: «Әхмәтов, ғәфү үтен!» Был һүҙҙе мин бер ваҡытта ла ишеткәнем юҡ, ғәфү үтенеүҙең нимә икәнен аңламай инем, һәм, үгеҙ быҙау кеүек, башымды ғына эйәм һәм танауымды ғына тартам.

Беҙ йәшәгән урын рәсми телдә 91-се саҡырым тип атала ине, ул ике казарма араһында урынлашҡан, унда 15-кә яҡын тимер юлсы йәшәй. Беҙҙең «казарма» башҡа ике «казармаға» ҡарата үҙәк ине: 86-сы һәм 97-се саҡырымдар араһындағы беҙҙең «казармала» мастер һәм иҫәпсе йәшәй һәм «контора» бар. Был бәләкәй генә бүлмәлә өҫтәл тора, унда кис менән ирҙәр «кәзә» һуға, батареялы телефон, ҙур ағас счет бар һәм стенала Мао Цзэдун портреты эленеп тора. Беҙҙең, малайҙарҙың, бөтәбеҙҙең дә кейемдәре алама. Ҡышын һыуыҡ көндәрҙә беҙ ошо конторала уйнауҙы өҫтөн күрҙек: иҙәндә счет өҫтөндә шыуҙыҡ, сәйнәлеп уралған ҡағыҙҙар менән портретҡа аттыҡ, әкиәттәр һөйләнек. Әкиәттәрҙе үҙебеҙ сығара, йәғни хыяллана инек. Һәр беребеҙ әкиәт һөйләй һәм беҙ тыңлай ҙа беләбеҙ. Мин иң яҡшы әкиәтсе инем. Был маҡтаныу түгел, ысынлап та шулай булды. Хәйер, мин көн һайын ҡара урманда йәшәгән ҡурҡыныслы йәнлектәрҙе һәм юлбаҫарҙарҙы еңгән ҡарт һәм уның ейәне тураһында бер үк һәм бөткөһөҙ әкиәтте һөйләй инем. Минең әкиәттәрҙең батырҙарын бөтәһе лә белә һәм яраталар. Уларҙың тарихи дауамын түҙемһеҙлек менән көтәләр. Әкиәтемдең һәр береһе бәхетле тамамлана, ләкин икенсе көндө минең батырҙар яңы ҡыйын хәлгә юлыға, һәм, ҡаһарманлыҡ, зирәклек мөғжизәләре арҡаһында, яңынан еңеүсе булып сыға.

Бына шулай беҙ бер саҡ конторала ултыра һәм нимә менәндер шөғөлләнә инек. Телефон шылтыраны, һәм мин иҫәпсене саҡырырға киттем. Күлдәксән килеш ул ишектән атылып сыҡты, һәм лампа яҡтыһында мин уның әле генә әҙерләнгән бутербродты ҡулында тотоп тороуын шәйләп ҡалдым: бер киҫәк аҡ икмәк, өҫтән һары май ҡатламы, ә май өҫтөнә шәкәр вағы һибелгән. Былай бер ни ҙә булманы кеүек, ләкин мине бутерброд ғазаплап бөттө. Мине шундай күренеш әҙәрләне: күҙ яуын алырҙай аҡ икмәктең ғәйәт ҙур телеменә ҡалын май ҡатламын һылайым һәм күп итеп шәкәр вағы һибәм, шәкәр өҫтөнә мин йәнә май һылайым һәм йәнә шәкәр вағы һибәм... Мин туҡтала алмайым, һаман май һылайым һәм шәкәр вағы һибәм, шәкәр өҫтөнә лам: икмәк-май-шәкәр, май-шәкәр.... Май һәм шәкәр ҡатламы менән булған был уйҙағы эште мин йәнә һәм йәнә ниндәйҙер ләззәтләнеү менән башҡарҙым. Был хаҡта уйлауҙан туҡтарға үҙемде мәжбүр итә алманым, эш шуға барып етте: был ҡот осҡос күп ҡатламлы бутерброд минең теләктән тыш әкиәттәремә үтеп инде: батырҙарым әкиәт аҙағында шундай бутерброд ашай башланылар, уны нисек әҙерләүҙе мин айырыуса кәнәғәтләнеү менән тасуирланым.

Аслыҡ кәмһетә, был хаҡта хәтерләүҙәр ҙә кәмһетерлек. Ләкин минең бөтә ғүмерем, бала саҡта ла, олоғайғас та, аслыҡ аҫтында үтте, һәм мин төрмәлә генә үҙем уйлаған афоризм менән маҡтана ала инем: «Ир кеше аслыҡ тойғоһонан ерәнергә тейеш». Ләкин миңә балалыҡ хәтирәләренән ҡайҙа китергә һуң?

Яҙын бик һуң ҡар яуҙы, беҙҙең бәләкәй ҡаҙ бәпкәләрен үләндә көтөп булмай һәм улар һәләк булырға тейеш ине. Әсәйем аҡ икмәк һәм һөт (уларҙың аш ҡаҙаны бик нәфис, ҡара икмәкте күтәрмәйҙәр һәм үләләр) һатып алды. Әсәйем хуш еҫле аҡ икмәкте ҡуйы һөткә турай һәм бәпкәләрҙе ашата. Мин йәнәш ултырам һәм һоҡланып күҙәтәм, мин бәпкә булырға теләйем, һәм был күрелмәгән ғәжәйеп ризыҡты улар менән бергә татып ҡарарға теләйем. Әсәйемә бер нисә тапҡыр асыуландым: ул саҡта инде миндә крәҫтиән рухы бар һәм бәпкәләрҙе ҡотҡарыуҙың ни тиклем мөһим икәнлеген аңлай инем.

Апайым, ул саҡта әле 14 йәшлек ҡыҙ, киноклубҡа йыйыштырыусы булып эшкә урынлашты. Ошо рәүешле ул һәр фильмды түләүһеҙ ҡарау мөмкинлеген алды, һәм бөтә фильмдарға мине лә алып бара ине. Мине үҙе менән иҫерек ирҙәрҙән һәм егеттәрҙән һаҡланыу өсөн алғандыр, тип уйлайым. Минең менән, биш йәшлек сабый менән, ул үҙен ҙур хәүефһеҙлектә тип тоя ине. Экранда барған ваҡиғаларҙы мин ысын тип ҡабул итәм, оло тамашасылар быны һиҙеп ҡала һәм шаяртырға яраталар. Мәҫәлән, актерҙар экранда ашай башлаһалар, улар миңә текәлә: бар, уларҙан нимә булһа ла һора, улар яҡшы күңелleләр, бирерҙәр, мин экран эргәһенә барам һәм һорайым. Зал ҡысҡырып көлә, минең апайым илай, мин дә, ризыҡ урынына сепрәккә (экранға) ҡулымды терәп, илайым.

Ғөмүмән, эргәмдәге күпселек балалар кеүек үк, ауыр шарттарҙа үҫтем, ул заманда был ғәҙәти балалыҡ ине, ләкин 15 йәшкә табан минең алама холоҡ торған һайын йышыраҡ сағыла башланы. Әгәр шулай булмаһа, ихтимал, бөтәһе лә ыңғай, советса килеп сығыр ине: мин еңел, хатта күптәрҙән яҡшыраҡ уҡыным, китап уҡырға яраттым, миңә өйрәткәндәрҙең бөтәһенә лә ышандым һәм уҡыуым менән, иң яҡшы, иң ғәҙел илдә йәшәүем менән ғорурландым, капиталистик илдәрҙә тыуыу бәхетһеҙлегенә тарыған кешеләрҙе ихлас йәлләнем, коммунизмдың бөйөк төҙөлөштәренең береһенә барырға хыялландым. Хатта бер саҡ шул төҙөлөшкә ҡасырға йыйындым. Ләкин, ниңәлер, ҡапыл миңә түҙеп торғоһоҙ күңелһеҙ булып китте. Ата-әсә менән дә, иптәштәр, уҡытыусылар менән дә күңелһеҙ, һәр китапҡа йөҙҙәрсә аңлатма һәм күрһәтмәләр яҙылған булыуын, уларҙы нисек аңларға һәм аңлатырға кәрәк икәнен белгәс, хатта китаптар менән дә күңелһеҙ булып китте. Ә мин бөтәһен дә үҙемсә аңларға теләй инем. Ҡапма-ҡаршылыҡ һәм протест рухы шул тиклем көслө булды, мине хәҡиҡәт түгел, ә теге йәки был нәмә тураһында үҙ фекеренде әйтеү мөмкинлеге ҡыҙыҡһындыра ине. Һәм ҡабартыу ни тиклем күберәк булһа, миңә шул тиклем нығыраҡ оҡшай ине. Минең әҙәбиәт уҡытыусыһы, ул класс етәксеһе, изге күңелле ҡатын, мине ярата һәм иншаларымдан ҡото оса ине: һәр бирелгән теманы миң үҙ ҡараштарымды — күрәләтә ҡабартылған ҡараштарымды — сағылдырыу өсөн генә файҙалана инем. Мин, әлбиттә, бушты яҙҙым, ләкин был төпкөлдәге ауыл мәктәбе өсөн ҡолаҡ ишетмәгән нәмә булды, бөтә класс минең иншаны сираттағы тикшереүҙе ҡыҙыҡһыныу менән көттө, бөтәһе лә мауыҡтырғыс уйынға әйләнде. Унда бөтәһе лә уҡытыусыға ҡаршы уйнай ине. Мәҫәлән, Л. Толстойҙың «Һуғыш һәм солох» әҫәре буйынса иншала, халыҡ патриотизмы образын сағылдырыу урынына, мин Кутузовтың хәрби талантын юҡҡа сығара, Наполеонды күккә күтәрә инем. Һәм уны халыҡтарҙы азат итеүсе итеп атай инем, улай ғына ла түгел, мин көтмәгәндә Гитлер шәхесенә күсәм һәм ул һис тә алйот һәм аҡылдан яҙған кеше булмаған тип төплө иҫбат итәм. Мин йәш демагог булып киттем, минең менән бәхәсләшеүе мөмкин түгел ине, һәм бөтә класс йыш ҡына минең яҡта булды. Рәхимһеҙ һәм тапҡыр дәлилдәр менән беҙ һәр ваҡыт меҫкен ауыл уҡытыусыһы менән алышырға әҙер инек. Ә ул беҙҙең менән туранан-тура бәхәсләшеүҙән ҡурҡты, беҙ уның бөтә дәлилдәренән асыулы көлдөк. Исемдә, ул «Ленин Толстойҙы бөйөк яҙыусы тип атаны», тигән һүҙҙәргә йәбеште. «Иң бөйөк тиһегеҙме? — тип тыныс ҡына яуап бирәм мин. — Ә Шекспир? Ул бөйөк түгелме ни?» Класс бары шуны ғына көтә, бүтән яңғырауыҡлы һәм данлы исемдәр яңғырай, һәм уҡытыусы иларға әҙер. Мәктәптә уҡыу йылдарында иң өлгәшкән фәнебеҙ демагогия булды һәм хәҙер сәскәнде урыу ваҡыты етте. Ә бит ул саҡта беҙҙең беребеҙ ҙә Шекспирҙы уҡымаған ине, уҡытыусының үҙенең дә уны уҡыуы икеле.

Ихтимал, был мәктәптә уҡытыу системаһына ҡаршы протест ҡына булғандыр, был бигерәк тә әҙәбиәткә һәм тарихҡа ҡағылғандыр. Беҙ Толстойҙы, Тургеневты, Пушкинды, һәм «программалағы» бөтә яҙыусыларҙы һәм шағирҙарҙы «үттек», ә уларҙың әҫәрҙәренән бер юл да уҡыманыҡ. Быны бер кем дә талап итмәне, беҙҙе хатта уҡырға дәртләндермәнеләр. Ғөмүмән, китап уҡыусыларҙы мәктәптә яратмайҙар ине — сөнки уҡымышлы кеше контроль аҫтынан бик еңел сыға. Беҙ мотлаҡ уҡырға тейешле берҙән-бер китап — әҙәбиәт дәреслеге булды, сөнки ул ҡасан да булһа яҙылған китаптарҙың бөтәһенән дә аҡыллыраҡ һәм файҙалыраҡ ине. Тарих өйрәнгәндә, артыҡ һорауҙар бирергә ярамай: бөтә тарих уҡытыусылары — фирҡәле кешеләр, йәғни ялҡынлылар тоҡомонан, мәктәптә уларҙан күп һорай алмайһың, юҡһа бәләгә тарырһың, тип әйтә инек. Улар бөтәһе лә ятлаусыларҙы ятты. Имтихандарҙы мин алдан тапшырҙым. Бөтә мәктәпкә үс итеп мине уңан һуңғы иҫәптә сығарғайнылар. Мин имтиханды бик яҡшы тапшырырға булдым (ғөмүмән, шулай булдырҙым да). Ошоноң өсөн ғүмеремдә тәүге тапҡыр ятланым, тарих буйынса имтиханды бик аныҡ тоттом, билетҡа яуапты шул тиклем телгә-тел теймәй һөйләнем, хатта ҡарт уҡытыусының күҙҙәренән йәш килде һәм ул мине мәктәптән тарих факультетына ҡағыҙ алырға нығлап өндәй башланы.

Унынсы класта мин комсомолға инергә йыйындым: ғариза бирҙем, коммунист уҡытыусыларҙан рекомендация алдым. Уставты ятланым. Тиҙҙән мине совет йәштәре гвардияһына тантаналы ҡабул итә торған комсомол йыйылышы булырға тейеш ине. Ләкин йыйылыштан алда бәхетһеҙлек килеп сыҡты.

Беҙ иптәшем менән мәктәп бәҙрәфендә тәмәке тартып тора инек. Мин күптән түгел тарта башланым һәм шуға күрә был эшкә үтә етди ҡарай инем. Бәҙрәфкә мәктәп директоры Мирасов йүгереп килеп инде. Ул, моғайын, хәжәте буйынса килгәндер, сөнки уның бармаҡтары салбар төймәләренә тейгәйне инде. Минең иптәшем тиҙ генә сигаретын артҡа йәшерҙе, ләкин һуң ине инде. «Кисекмәҫтән, тартыуығыҙҙы туҡтатығыҙ!» — тип шунда уҡ ҡысҡырып ебәрҙе директор.

Ул ҡыҙыл йөҙлө һәм ҡыҙыл сәсле, тиҙ ҡыҙыусан татар ине. Беренсе тапҡыр мин уның менән өс йыл элек бәрелешкәйнем. Ул шул саҡта мәктәптә завуч булып эшләй башлағайны. Мин дәрестән һуң азыраҡ яҙылырға тип, рөхсәтһеҙ, спортзалға кергәйнем, шунда тотто ул мине. Әҙәпле яуап бирмәүем менән шунда уҡ уның асыуын ҡабарттым, ул мине кабинетына һөйрәп индерҙе, диванға ауҙарып һалды һәм туҡмай башланы. Был бөтөнләй көтөлмәгәнсә килеп сыҡты һәм минең өсөн ғәрлек булды. Мин дә ҡыҙып киттем һәм ысын-ысыны менән ҡаршылыҡ күрһәтә башланым. Был ваҡиғаны беҙ икебеҙ ҙә хәтергә уйып ҡалдырҙыҡ. Беҙҙең арала уҡытыусы менән уҡыусы мөнәсәбәттәре була алмай ине инде.

Шулай итеп, ул тартыуҙан туҡтауҙы талап итте. Мин, әлбиттә, ҡурҡҡайным, сигарет минең ҡулда ҡалтырай, ләкин мин бер ни ишетмәгәндәй ҡыландым. Минең иптәш борсолоп тыпырсына һәм артындағы сигаретын, ни эшләргә белмәйенсә, бер ҡулынан икенсеһенә күсерә. «Мин кемгә әйттем, папиросты ташлағыҙ!» — тип үкерҙе директор. Һәм минең иптәш эргәһенә үк килде. Ул шунда уҡ ашығып төпсөгөн писсуарға ташланы. «Әйҙәле!» — тине бик уҫал итеп директор, инде минең янға килеп. «Миндә папирос түгел, сигарета, — тип яуап бирҙем мин, тәрән итеп һурып. — Тартып бөтөрмөн, шул саҡта ташлармын». Мин аяғымды терәр өсөн артҡараҡ алдым, миңә ташланыуын көттөм, ләкин ул был юлы бүтәнсә эшләне. Судья хөкөм уҡыған кеүек, иғлан итте: «Һеҙ бөгөндән мәктәптән ҡыуылаһығыҙ. Мәктәптә һеҙҙе бүтәнсә күрмәйем».

(«Юность» журналынан алынды, 1990, № 3).

Шәһит Хоҙайбирҙин исемендәге премияға тәҡдим ителде

# СӘСӘН УЯУЛЫҒЫ ХАС УҒА

Сәсән тиһәк, бар тормошо, әшмәкәрлеге ил өҫтөндә булған мәғрифәтсене күҙ алдына килтерәбеҙ. Ул кешеләрҙе ил яңылыҡтары менән таныштырған, шиғри һүҙе, моңо менән кешеләрҙең күңелен тапҡан, илдең теге осо менән был осон бәйләүсе илсе лә ул, ырыу менән ырыуҙы яраштырыр телсе лә ул. Ҡыҫҡаһы — илдең иң изге, иң уяу, иң егәрле кешеһе — ул (Һабрау сәсән, Ерәнсә сәсән һ. б. һ. б.). Шул уҡ ваҡытта, сәсән тиһәк, үткән заман күҙаллана: атта йә йәйәүләп оҙон-оҙаҡ юл үтеү, юлда осраған төрлө көтөлмәгән хәл-ваҡиғалар... Шатлыҡтар ҙа осрай, ҡыйынлыҡтар ҙа бихисап. Әммә сәсәндең эше туҡтап ҡалмай, ул һәр ваҡыт алға бара, сөнки сәсән яңғыҙ түгел, ул халыҡҡа таяна.

**Бөгөн дә бар ул сәсәндәр. Кешеләргә һәр төрлө яңылыҡтарҙы иң тәүҙә еткереүсе; ауылдар, ҡалалар, илдәр араһында ғәжәп һүҙе менән бәйләнеш урынлаштырыусы; социаль тигеҙлек, тарихи дөрөҫлөк өсөн көрәшкә үҙенең барлыҡ булмышын (белемен, илһамын, физик һәм рухи көсөн) сарыф итеүсе журналисты бөгөнгө көн сәсәне, тиһәк, яңылыш булыр микән? Нисек булһа, шулай булыр, минең бөгөнгө һүҙем журналист тураһында.**

«Совет Башҡортостаны» гәзетаһының 1990 йыл 20 март һанында: «Башҡорт АССР-ы Журналистар союзының Шәһит Хоҙайбирҙин исемендәге премиялар буйынса комиссияһы 1989 йылда ваҡытлы матбуғатта баҫылған, айырым китап булып сыҡҡан, радио һәм телевидение аша тапшырылған иң яҡшы журналистик әҫәрҙәрҙе үҙ ултырышында ҡараны. Унда: «Р. Х. Насировтың «Совет Башҡортостаны» гәзетаһында баҫылған тарихи темаға арналған очерктар серияһын»... — тигән юлдарҙы уҡығас, ғәҙеллек донъяла бар икән әле, тип һөйөндөм. Юҡһа Рәүеф Насиров кеүек үтә баҫалҡы кешеләрҙең күҙгә бәрелеп торған эшен дә «күрмәү», «ишетмәй» ҡалыу беҙҙең ғәҙәткә ингән.

**Журналист Рәүеф Насировтың сәсәндәрсә егәрлегенә мин күптән таң ҡалғанмын: «Совет Башҡортостаны» гәзетаһының бүлектәренең береһен алып барған көйөнсә (ә ул эш — үҙе генә лә һау-сәләмәт бер кешенең башынан ашҡан оло йөк), ул матбуғат биттәрендә йыш ҡына тарихи очерктар менән сығыш яһай. Очерк жанры үҙе үк тарихи дөрөҫлөккә таяныуҙы талап итә. Шуның өсөн дә очеркист көндәлек эшенән тыш ваҡыт табып архивтарҙа ҡаҙынырға, төрлө тарафтар менән хат-хәбәр булдырырға, оҙайлы йә тиҙ-тиләмә сәфәргә сығып әйләнергә мәжбүр.**

«Дуҫтарыңдың исемен әйт» тигән биш очеркты берләштергән шәлкемде генә алайыҡ («Совет Башҡортостаны», № 233—237). Ошо әҫәрҙе яҙа башлар алдынан автор Латвияға барып Ш. Манатовтың Вильнюста йәшәүсе ейәндәре менән осраша, уның уҡыусыларға әлегә тиклем билдәһеҙ дуҫтары — оло шәхестәр: яҙыусылар, мәғрифәтселәр, дәүләт эшмәкәрҙәре (Ибраһим Ҡыпсаҡ, Хәбибулла Ғәбитов һ. б.) тураһында материал туплай. Ә бит Р. Насировтың Башҡорт Автономиялы Совет Социалистик Республикаһын төҙөүгә күп көс һалған, уның тәүге рәйесе Шәриф Манатов тураһындағы «Ҡул ҡуйҙы Манатов» тигән ҙур очеркын беҙ 1989 йылда уҡ уҡып тулҡынланғайныҡ (очерк Башҡортостан китап нәшриәтендә баҫылырға тейеш). Тимәк, Латвияға барғанға тиклем үк авторҙа геройы хаҡындағы материал етерлек булған. Әммә журналист Ш. Манатов тураһында бер кем дә әйтмәгән һүҙҙе әйтергә, был образдың яңынан-яңы һыҙаттарын асырға тырыша. Ә быының өсөн геройыңды ғына түгел, уның дуҫтарын да өйрәнергә кәрәк. Шуның өсөн дә автор был шәлкемде халыҡтың киң билдәле әйтеме менән атай: «Дуҫтарыңдың исемен әйт». Мин филолог түгел, шуға ла авторҙың журналистик алымдарын анализлай алмайым. Әммә, үрҙә әйтелгәнсә, Р. Насировтың сәсәндәрсә егәрле эшмәкәрлеген һыҙыҡ өҫтөнә алмай хәлем юҡ. Һуңғы ике йылда ғына ла «Ҡул ҡуйҙы Манатов», «Упҡын ситендә», «Дуҫтарыңдың исемен әйт», «Алтын тамырын тапҡан кеше», «Ил ағаһы Бәхтегәрәй», «Байраҡты кем тапшырған?» исемле һәлмәк-һәлмәк очерктар донъя күрҙе. Ә инде А. Матросовтың тыуған ауылын асыҡлауға арналған мәҡәләләр шәлкемен яҙыр өсөн журналист ҡайҙарға ғына барманы, кемдәр менән генә хатлашманы, осрашманы-күрешмәне?... Йәки «Байраҡты кем тапшырған?» очеркындағы ике Геройҙы алайыҡ («Совет Башҡортостаны», № 297—299); ил буйлап сәйәхәт итә торғас, журналист ошо икәүҙе лә таба! Асышмы? Ошо көндәрҙә генә «Совет Башҡортостаны» гәзетаһы Рәүеф Насировтың тағы бер әҫәрен — «Йосоп һәм башҡа батырҙар» исемле тарихи очеркын баҫып сығарҙы. Бына ул — илдең иң изге, иң уяу, иң егәрле кешеһе — сәсән эшмәкәрлеге!

Р. Х. Насировтың тарихи очерктары Башҡорт АССР-ы Журналистар союзының Шәһит Хоҙайбирҙин исемендәге премияһына һис шикһеҙ лайыҡ, тип иҫәпләйем.

**А. ҒАБДРАХМАНОВ,**
**Башҡортостандың атҡаҙанған сәнғәт эшмәкәре, композитор.**

Өфө ҡалаһының Совет районында балалар үҙешмәкәр сәнғәт түңәрәктәре фестиваленең йомғаҡлау концерты булып үҙҙы.

Тамашасылар 20-се мәктәп уҡыусылары Ләйсән һәм Азамат Рәхимовтарҙың ҡурайҙа уйнап бейеүен, 95-се мәктәптең бейеү ансамбле һәм 8-се мәктәп хоры сығыштарын яратып ҡабул итте.

Байрамдың художество етәксеһе Л. Лазарева уны мауыҡтырғыс итеп әҙерләү өсөн күп көс һалған.

ҺҮРӘТТӘРҘӘ: фестивалдән күренештәр.

Р. РӘЖӘПОВ фотолары.

• Суд залынан

# Ҡараҡтар яҙаһын алды

Һуңғы ваҡытта районда шәхси хужалыҡтарҙан әйберҙәр урлау йышайҙы. Бурҙар тейешле яҙаһын алһалар ҙа, енәйәт эштәренән баш тартмай.

1989 йылдың аҙағында Әлшәй районы халыҡ судының сираттағы ултырышы булып, унда Н. Л. Уманцев, Г. А. Волков һәм К. Н. Шаммасовтарҙың енәйәт эштәре ҡаралды.

Волков һәм Шаммасов, алдан үҙ-ара һөйләшеп, Раевка поселогының Малиновый тыҡрығында торған «Волга» автомобиле янына килгәндәр һәм кеше юҡлығынан файҙаланып, уның кабинаһының ишеген асҡандар һәм пинжәк, плащ, башҡа әйберҙәр, 260 һум аҡса, аккредитив (170 һумға), шофер танытмаһы урлағандар. Машинаның хужаһы М. В. Маликов була. Ҡараҡтар зыян күреүсегә бөтәһе 325 һум 05 тин зыян күрһәтә. Аҡсаны һәм әйберҙәрҙе сәлдереп, улар Волковтың өйөнә килә һәм аккредитив менән шофер танытмаһын яндыра ла 260 һум аҡсаны үҙ-ара тигеҙ итеп бүлешеп алғас, пинжәк менән плащты Волковта ҡалдыралар. Шулай итеп, бәлиғ булмаған Волков менән Шаммасов икәүләп енәйәт юлына баҫа.

Икенсе тапҡыр улар элек хөкөм ителгән Уманцев ҡатнашлығында урлашҡандар. Волков «Минск» мотоциклына запчастар кәрәклеген белдерә. Шуның өсөн улар төндә шундай мотоцикл эҙләргә сығалар. Индустрия урамындағы бер йорттоң подъезы эргәһендә һары төҫтәге «Минск» мотоциклын күреп ҡалып, бер нисә көн күҙәтәләр. Ләкин башҡа мотоциклды — «Иж-Юпитер»ҙы төндә урлап, үҙ ишек алдына этәреп алып киләләр ҙә һүтәләр, ә кәрәкмәгән өлөшөн Космонавт урамына илтеп ташлайҙар.

Судта Шаммасов мотоцикл урлауҙа түгел, ә тик ҡыуып алып китеүҙә ғәйепләнде, ул уны һүтеп алыуҙа ҡатнашмаған, был мотоциклдан запас часть та алмаған.

Судта шаһиттарҙың күрһәтеүенән һәм зыян күргән Ғарипов, Долотченколарҙың иҫбатлауынан, уларҙың ғәйебе тулыһынса асыҡланды, тайғаҡ юлға баҫыусылар үҙҙәренең ғәйептәрен танырға мәжбүр булды. Енәйәт ҡылыусылар ысын күңелдән үкенде һәм яҙмыштарын еңеләйтеүҙе үтенде.

Суд Н. Л. Уманцевты ике йылға иркенән мәхрүм итте, ҡаты режимлы холоҡ төҙәтеү хеҙмәт колонияһына ебәрергә хөкөм ҡарары сығарҙы. Г. А. Волков 1 йыл да 6 айға иркенән мәхрүм ителде. Улар эске эштәр органдары билдәләгән урында мәжбүри эшкә йәлеп ителергә тейеш.

К. Н. Шаммасов бер йылға иркенән мәхрүм ителде. Хөкөм ҡарары бер йылға кисектерелә, сөнки уға Аксен ауыл хужалығы техникумын тамамлау мөмкинлеге бирергә һәм тәртибен контролгә алыуҙы техникум уҡыусыларына һәм уҡытыусыларына йөкмәтергә ҡарар ителде.

Бынан тыш, Уманцев һәм Шаммасов килтергән зыянды түләргә, М. В. Маликовтың костюмын һәм плащын кә сик ҡуйылырға тейеш.

Тормошобоҙҙа һәр енәйәткә сик ҡуйылырға тейеш. Хөкөм ҡарары ошо маҡсатҡа хеҙмәт итә.

**С. ҒӘЛИЕВ,**
**журналист.**
Раевка поселогы.

## Иғландар

25 апрелдә 70-се СПТУ АСЫҠ ИШЕКТӘР көнөн үткәрә. 13 сәғәттә башлана. 9-сы һәм 11-се кластарҙы тамамлаусылар саҡырыла. **Училищеның адресы:** Зур Гражданская урамы, 24, транспорт туҡталышы — Автовокзал йәки Кировоградская.

●

**ӨФӨ ҠАЛАҺЫНЫҢ 53-сө УРТА ПРОФЕССИОНАЛЬ-ТЕХНИК УЧИЛИЩЕҺЫ**

ун класс базаһында 17-нән алып 30 йәшкә тиклем егеттәрҙе һәм ҡыҙҙарҙы һыуытҡыс ҡоролмалары машинисы, мал һуйыусы, ит сабыусы һөнәрҙәре буйынса уҡыусылар ҡабул итә.

Уҡыу ваҡыты — 8 ай.

Мал һуйыусы, ит сабыусы группалары уҡыусыларына айына 100 һум, һыуытҡыс ҡоролмалары машинисы группалары уҡыусыларына 70 һум күләмендә стипендия түләнә. Стипендиянан тыш, производствола практика ваҡытында дөйөм эш хаҡының 50 проценты түләнә. Ситтән килгән уҡыусыларға айына 25 һум күләмендә квартира хаҡы түләнә. Училищены бик яҡшыға тамамлағандар мотлаҡ эш стажынан тыш үҙ һөнәре буйынса юғары уҡыу йорттарына һәм техникумдарға инеү хоҡуғы менән файҙалана.

**Училище адресы:** Өфө ҡалаһы — 27, Трамвайная урамы, 4-А. 5, 8, 11, 14, 17-се трамвайҙары, 26, 26К, 40 автобустары менән «Мясокомбинат» туҡталышына тиклем барырға.

**Телефон:** 42-25-37.

●

**МӨМКИНЛЕКТӘН ФАЙҘАЛАНЫҒЫҘ!**

Бөтә ҡатын-ҡыҙҙар һылыу. Ә быға фоторәссам оҫталығын өҫтәһәң, «супермодель» килеп сығыуы ихтимал. 17-нән алып 30 йәштәге ҡатындарға реклама сәнғәтенең күп төрләлгән күрергә мөмкинлек бар. Фотомодель конкурсы иғлан ителә. Был һылыулыҡ конкурсы түгел — һәр кем ҡатнаша ала, шуны хәтерҙән сығармағыҙ.

Еңеүселәрҙе реклама сараларында сит илдәргә барыу менән ҡыҙыҡлы эш көтә, Түләү өлөшләтә конвертерлана торған валютала. Конкурста ҡатнашыу өсөн 9×12 күләмле портрет фотоһын түбәндәге адрес буйынса ебәрергә кәрәк: **226019, ЛССР, Рига ҡалаһы, Зилупес урамы, 5-34.** (Фотоның кире яғында фамилияғыҙҙы, исемегеҙҙе, атайығыҙҙың исемен күрһәтегеҙ һәм адресығыҙҙы яҙығыҙ). Конвертҡа 10- һум күсереүегеҙ тураһында квитанция һалығыҙ. «Супермодель» кооперативының счеты — 000164605. Код № 761286.

1-се турҙы үткән ҡатнашыусылар һайлап алыу ярышына Ригаға хат менән саҡырыласаҡ. Барыу-ҡайтыуҙы һәм йәшәүҙе конкурсты ойоштороусылар түләй. Заявкаларҙы 1990 йылдың 1 июленә тиклем көтәбеҙ. Уңыш теләйбеҙ!

**Конкурстың матбуғат үҙәге.**

«Йәшлек»
ВЛКСМ-дың Башҡортостан Өлкә Комитеты органы

БЕҘҘЕҢ АДРЕС: 450079, Өфө, Октябрҙең 50 йыллығы урамы, 13, 8-се ҡат.
Телефондар: 23-46-38, 22-56-45.

Газета шишәмбе, кесаҙна, шәмбе көндәрендә сыға.

Индексы — 50604.

Редакторы В. НАЗАРҒОЛОВ.

КПСС-тың Башҡортостан Өлкә Комитеты нәшриәте типографияһы.

П02293. Заказ № 615.